Намазга өйрәнү өчен рәсемле кулланма

# ТӘҺАРӘТКӘ, ГОСЕЛГӘ ҺӘМ НАМАЗГА ӨЙРӘНӘМ



Асым Уйсал



Издательская группа САД

Хәнәфи Мәзһәбе

**Асым Уйсал**

# ТӘҺАРӘТКӘ, ГОСЕЛГӘ ҺӘМ НАМАЗГА ӨЙРӘНӘМ

Балалар һәм олылар өчен китап

Өченче басма

**Филология фәннәре кандидаты Илдус Фазлетдинов тәрҗемәсе**

**Дини редакторы Айдар Хабибуллин**

**«Учусь тахарату и намазу»**, на татарском языке, 3-е издание, стереотипное. 80 стр., тираж: 7.000 экз.

**ISBN 978-5-902855-60-6**

Бу китап сезгә дөрес итеп тәһарәт алырга һәм намаз укырга өйрәнергә ярдәм итәчәк. Шулай ук монда Иман нигезләре, Ислам дине хакында кыскача мәгълүмат китерелә. Җыентык барлык яшьтәге укучыларга да тәкъдим ителә.

Татарча басма төрек телендәге «Abdest, Gusül, Namaz Öğreniyorum» (Asım Uysal, İstanbul) китабы материалыннан әзерләнде. Урыс телендәге «Учусь тахарату и намазу» җыентыгыннан тәрҗемә ителде.

© «САД» нәшрият төркеме, Мәскәү, 2010нче ел – 80 бит.

Барлык хокуклар саклана.

**Китапны яздырып алдырырга мөмкин:**

Почта адресы: 125412, Мәскәү, а/я 28
Офис: Мәскәү каласы, «Петровско-Разумовская» метро станциясе,
Ангарская урамы, 21нче йорт
Тел / Факс: 8 (499) 9066717 - 8 (495) 7074666, 8 (905) 7347083
www.sadpress.com / izdatelstvo-sad@yandex.ru

---

**SAD GRAPHICS**

БАЛАЛАР ҺӘМ ОЛЫЛАР ӨЧЕН КИТАП

# ТӘҺАРӘТКӘ, ГОСЕЛГӘ ҺӘМ НАМАЗГА ӨЙРӘНӘМ

*Асым Уйсал*




«САД» нәшрият төркеме
Мәскәү – 2010



## Бисмилләһир-рахмәнир-рахим!

Бу дөньяда барчасына да мәрхәмәтле, шәфкатьле, әмма ахирәттә мөэминнәргә генә рахимле булачак Аллаһ Тәгалә исеме белән башлыйм!

### БИСМИЛЛӘҺ

*Сүземдә – Аллаһ!*
*Йөрәктә – Аллаһ!*
*Тәмле йокыга киткәндә,*
*Иртәсен уянганда да*
*Авызымда – «Бисмилләһ».*
*Ашаганда һәм эчкәндә,*
*Я китап укыганда,*
*Мәктәптә белем алганда,*
*Я тышта уйнаганда*
*Күңелемдә – «Бисмилләһ».*
*Авызым талмый – кабатлыйм,*
*Күңелемдә мәңге саклыйм*
*Шушы изге сүзне, Аллаһ.*
*Телемнән төшми «Бисмилләһ»!*

*М. Асым Көксал.*



## ДИНЕБЕЗ ХАКЫНДА СОРАУЛАР ҺӘМ КЫСКАЧА ҖАВАПЛАР

**Раббың кем?** Аллаһ.

**Кем сине бар кылган?** Аллаһ.

**Син кемнең колы?** Аллаһның.

**Без каян килгәнбез һәм кая китәчәкбез?** Аллаһтан килгәнбез һәм Аңа кайтачакбыз.

**Без ни өчен хасил ителгәнбез?** Аллаһка гыйбадәт кылу һәм хезмәт итү өчен.

**Аллаһка хезмәт итү нәрсәне аңлата?** Аллаһка гыйбадәт кылуны, Пәйгамбәребез юлыннан баруны, фани дөньяда Ислам динен – Аллаһ тарафыннан иңдерелгән бердәнбер динне тотуны Аңа хезмәт итү дип атарга мөмкин.

**Син кайчаннан бирле мөселмансың?** Әлһәмдүлилләһ, Әл-Мисак заманыннан.

**«Әл-Мисак заманы» нәрсә соң ул?** Җирне барлыкка китерер алыннан, Аллаһ Тәгалә башта барлык кешеләрнең (булганнарның, барларның, булачакларның) җаннарын хасил иткән дә аларны үз янына чакырып алып:

***– Әләстү Бираббикүм?*** (Сезнең Раббыгыз минме?) – дип сораган.

– Әйе, безнең Раббыбыз – Син! Без Сиңа буйсыначакбыз һәм Синнән генә ярдәм сораячакбыз,– дип җаваплаган җаннар. Шушы чорны «Әл-Мисак заманы» дип атыйлар да инде.

**Аллаһ нинди?** Аллаһ бер.

**Динең нинди?** Ислам.

**Китабың?** Изге Коръән.

**Кыйблаң?** Кәгъбәтулла Мүәззәмә (Бөек).

**Син кемнең нәселеннән?** Пәйгамбәребез Адәм *(галәйһиссәлам)* нәселеннән.





**Син нинди өммәттән?** Мөхәммәд пәйгамбәр *(саллаллаһу галәйһи вә сәллам)* өммәтеннән.

**Пәйгамбәребезнең** *(саллаллаһу галәйһи вә сәллам)* **атасы кем исемле булган?** Габдуллаһ.

**Ә анасы?** Әминә.

**Аны имезеп үстергән хатынның исеме кем булган?** Хәлимә.

**Аның бабасының исеме ничек?** Габделмотталиб.

**Аның агасы кем исемле?** Әбу Талиб.

**Пәйгамбәребез кайда туган?** Мәккә-Мөкәррәмә каласында.

**Ул кайчан туган?** 571нче елның 20нче апрелендә.

**Пәйгамбәребезнең** *(саллаллаһу галәйһи вә сәллам)* **ата-анасы кайчан вафат булган?** Атасы Аңа туарга ике ай кала үлә. Анасы Аңа алты яшь тулганда вафат була.

**Пәйгамбәрлек көче Аңа ничә яшьтә килә?** 40 яшьлек чагында. 23 ел эчендә Ул үз вазифасын башкарып чыга.

**Пәйгамбәребез** *(саллаллаһу галәйһи вә сәллам)* **ничә яшендә вафат булган?** 63 яшендә.

**Аның кабере кайда?** Мәдинә-әл-Мөнәввәрә шәһәрендә.

**Пәйгамбәребезнең** *(саллаллаһу галәйһи вә сәллам)* **ничә баласы булган?** Җиде. Кызлары – Зәйнәб, Рокыя, Өммегөлсем һәм Фатыйма. Уллары – Касыйм, Габдуллаһ, Ибраһим. Фатыймадан башка бөтен балалары да Пәйгамбәребез *(саллаллаһу галәйһи вә сәллам)* үзе исән чакта вафат булалар.

**Пәйгамбәребезнең** *(саллаллаһу галәйһи вә сәллам)* **хатыннары безнең өчен кемнәр?** Алар – барлык мөселманнарның да аналары.

**Пәйгамбәребезнең** *(саллаллаһу галәйһи вә сәллам)* **беренче һәм соңгы хатыннары кемнәр?** Беренчесе – Хадичә, соңгысы – Гайшә *(разыйаллаһу ганһүмә)*.



**Пәйгамбәребезнең** *(саллаллаһу галәйһи вә сәллам)* **ничә оныгы булган?** Ике ир оныгы – Хәсән һәм Хөсәен, ике кыз оныгы – Зәйнәб һәм Сөхайнә була *(разыйаллаһу ганһүм)*.

**Алар кемнең балалары?** Гали *(разыйаллаһу ганһү)* һәм Фатыйманыкы *(разыйаллаһу ганһә)*.







## 32 ФАРЫЗ

**Иман -** Пәйгамбәребез Мөхәммәд *(саллаллаһу галәйһи вә сәллам)* Аллаһ Тәгаләдән тапшырып калдырган бар нәрсәгә йөрәгебез белән ышанып, Кәлимә-и Шәһадәт әйтү.

### *Иман нигезе - 6 фарыз:*

1 – Аллаһның барлыгына һәм берлегенә ышану.
2 – Аллаһ бар кылган фәрештәләргә ышану.
3 – Аллаһ иңдергән китапларга ышану.
4 – Аллаһның пәйгамбәрләренә ышану.
5 – Җавап көне киләчәгенә һәм үлгәннән соң тереләчәгебезгә ышану.

6 – Явызлык һәм изгелекнең алдан билгеләнүенә ышану.

### *Ислам нигезе - 5 фарыз:*

1 – Иман китерү– Кәлимә-и Шәһадәт әйтү.
2 – Көненә биш тапкыр намаз уку.
3 – Рамазан аенда ураза тоту.
4 – Фарыз булганда хаҗ кылу.
5 – Хәлеңнән килсә, ел саен зәкят түләү.

### *Тәһарәт алу (вуду) - 4 фарыз:*

1 – Бер тапкыр битне юу.
2 – Терсәкләргә кадәр кулны юу.
3 – Башның дүрттән бер өлешенә мәсех кылу.
4 – Аякларны тубыкка кадәр юу.

### *Госел коену - 3 фарыз:*

1 – Авыз эчен чайкау.
2 – Борын эчен юу.
3 – Коры җир калдырмыйча бөтен тәнне юу.

### *Тәйәммүм (җир белән тәһарәтләнү) - 2 фарыз:*

1 – Тәйәммүм кылырга ният әйтү.

2 – Учлар белән таза җиргә кагылып, битне сыпыру; аннан кабат җиргә кагылып, кулларны терсәккә кадәр сыпыру.

### *Намаз - 12 фарыз (намаздан тыш – 6, намаз эчендә – 6):*

#### а – Намаз шартлары (намаздан тыш фарызлар):

1 – Хәдәстән чистарыну: тәһарәт, госел яки тәйәммүм ярдәмендә рухи пычраклыктан тазарыну.

2 – Нәҗестән чистарыну: тәнне, киемне, намаз укый торган урынны җисми пычраклыктан тазарту.

3 – Гаурәт: тәннең тыелган җирләрен кием белән каплау. Гаурәт ирләрнең кендектән тез астына кадәрге өлешен, хатын-кызларның йөз, кул һәм аяк очларыннан тыш бөтен тәнен алып тора.

4 – Истикбал-и Кыйбла: кыйбла тарафына юнәлгән булу.

5 – Вакыт: һәр намазны үз вакытында уку.

6 – Ният: намаз укырга эчтән ният әйтү.

#### б – Намаз рөкөннәре (намаз эчендәге фарызлар):

1 – Тәкъбир Ифтитах: намазны тәкъбир әйтүдән, мәсәлән, «Аллаһу әкбәр» дип башлау.

2 – Кыям: намазны, әгәр моңа каршылыклар булмаса, басып уку.

3 – Кыраат: намазда Изге Коръәнне уку.

4 – Рөкугъ: билдән баш ию.

5 – Сәҗдә: җиргә маңгайны, кул һәм тезләрне тигергәнче баш ию.

6 – Кадаи-Әхирә: намаз азагында «Әттәхиййәт» укыганда утыру.





## ГАМӘЛЛӘР

**Фарыз** – Аллаһ Тәгалә мотлак башкарырга боерган намаз, ураза, зәкят кебек гамәлләр. Фарызны үтәмәү – хәрам. Фарызны фарыз дип кабул итмәгәннәр иманнан чыга.

**Сөннәт** – сөекле Пәйгамбәребезнең *(саллаллаһу галәйһи вә сәллам)* гыйбадәт сыйфатында башкарылган һәм башкару өчен безгә иңдерелгән сүзләре һәм гамәлләре.

**Хәрам** – тыелган гамәлләр. Мәсәлән, исерткеч эчемлекләр эчү, хатын-кызларның чит ирләр янында яланбаш йөрүләре һ.б. Хәрамнан тыелганнар – саваплы, тыелмаганнар гөнаһлы булыр. Моны кире кагучылар диннән чыга.

## БӘДРӘФКӘ БАРУ

● Бәдрәфкә керер алдыннан, чалбарның балак очларын күтәреп, бөкләп куярга кирәк. Табигый хәҗәтне баскан килеш башкарырга ярамый.

● Бәдрәфтә ашарга, эчәргә һәм сөйләшергә ярамый.

● Бәдрәфкә сул аяк белән керәләр, уң аяк белән чыгалар.

Бәдрәфтән соң чистарыну кагыйдәләре (истинҗа): әгъзалар сул кул белән юыла. Су комганнан (краннан) уң кул белән алына. Су булмаса, кәгазь яки башка чистарыну чарасын да файдаланырга ярый.

Бу кагыйдәләр намаз укырга җыенган мөслманнар өчен аеруча мөһим.





## КЕЧЕ ТӘҺАРӘТ АЛУ (ЮЫНУ) – ВУДУ

**Тәһарәт** алу (вуду) кулларны – терсәкләргә, аякларны тубыкка кадәр юудан, башның дүрттән бер өлешен юеш кул белән сыпырудан тора.

***Тәһарәт алу тәртибе:***

Мөмкинлек булса, Кәгъбә тарафына борылырга кирәк.

Тәһарәт алыр алдыннан: «Әгүүзү билләәһи минәш-шайтаанир-раҗиим. Бисмилләәһир-рахмәәнир-рахиим. Ният кылдым, Аллаһ ризалыгы өчен намаз тәһарәте алырга», – дигән кәлимә әйтелә.

Шуннан соң куллар беләзеккә кадәр өч тапкыр юыла. Бармак араларында коры урын калмаска тиеш. Йөзек булса, салдырылып, аның асты да юыла.



Аннан уң кул белән су алып, авыз өч тапкыр чайкатыла. Тешләр мисвак, щетка яки баш һәм имән бармаклар ярдәмендә чистартыла.



Уң кул белән борынга өч мәртәбә су алынып, сул кул белән сеңгерелә.



Бит маңгай чәчләреннән, колак яфракларыннан алып, ияк астына кадәр өч тапкыр юыла.



Башта уң кул, аннан сул кул терсәккә кадәр өч мәртәбә юыла.





Бер тапкыр башка мәсех кылына, ягъни уң кулны чылатып, башның дүрттән бер өлешенә су тидерелә.



Юеш чәнчә бармаклар белән колак эчләре, баш бармаклар белән колак артлары бер мәртәбә сөртеп алына.



Өч бармакларның тышкы ягы белән муенның артына мәсех кылына.



Бармак очларыннан башлап, иң элек уң аяк, аннан сул аяк тубыкларга кадәр өч тапкыр яхшылап юыла.






Уң кул белән су җыеп, аны эчү сөннәт санала.

Тәһарәт тәмамлангач, «Кәлимә-и Шәһадәт» әйтү һәм «Әл-Кадер» сүрәсен уку күп савап китерәчәк.

***Кече тәһарәт – вуду фарызлары:***

1 – Бер тапкыр битне юу.
2 – Бер тапкыр кулларны терсәкләргә кадәр юу.
3 – Башның дүрттән бер өлешенә мәсех кылу.
4 – Бер тапкыр аякларны тубыкка кадәр юу.

***Кече тәһарәт – вуду сөннәтләре:***

1 – Тәһарәт алырга ниятләү.
2 – «Әгүүзү билләәһи минәш-шайтаанир-раҗиим. Бисмилләәһир-рахмәәнир-рахиим», – дип әйтүдән башлау.
3 – Башта кулларны юу.
4 – Тешләрне мисвак, щетка яки баш һәм имән бармаклар ярдәмендә чистарту.
5 – Коры җир калдырмыйча юыну.
6 – Тәнне учлар белән ышкып юу.
7 – Өч мәртәбә су алып, авыз чайкату һәм төкерү.
8 – Уразада булмаганда, авызны тутырганчы су алу.
9 – Уң кул белән борынга өч мәртәбә су алып, сул кул белән сеңгерү; уразада булмаганда суны күбрәк алу.
10 – Тән әгъзаларын чират буенча юу.
11 – Һәр тән әгъзасын өч тапкыр юу.
12 – Кул-аякларны бармак очларыннан юа башлау.
13 – Бармак араларын юу.
14 – Юеш бармаклар блән сакалны тарау.
15 – Бармакта йөзек булса, салдырып, аның астын да юу.
16 – Колакларны юешләп сөртү.

***Кече тәһарәт – вудуны боза торган гамәлләр:***

1 – Кече яки олы табигый хәҗәтләрне башкару, арттан һава чыгару.
2 – Тәннән кан, эрен, сары су, сү агу.
3 – Авыз тутырып косу.




4 – Яртысы яки аннан да күбрәге каннан торган төкерек агу.
5 – Ятып яки нәрсәгә дә булса сөялеп йоклау.
6 – Һуштан язу, исерү.
7 – Намаз укыганда башкаларга ишетелерлек итеп көлү.
8 – Кече тәһарәт алганда һәм госел коенганда су үткәрмәгән матдә-җисемнәрнең (тырнак лагы, камыр һ.б.) тәндә булуы.

***Тәһарәтсез башкарырга ярамаган гамәлләр:***

1 – Намаз уку.
2 – Изге Коръәнгә кагылу.
3 – Изге Кәгъбәне урау.
4 – Сәҗдә кылу. Тиләүәт, Шөкер, Сәһү һ.б. сәҗдәләрне кылу.

## ТӘЙӘММҮМ

**Тәйәммүм** – битне һәм кулларны чиста туфрак белән сыпыру.



***Тәйәммүмнең башкарылу тәртибе:***

Тәйәммүмне башлар алдыннан: «Әгүүзү билләәһи минәш-шайтаанир-раҗиим. Бисмилләәһир-рахмәәнир-рахиим. Аллаһ ризалыгы өчен тәйәммүм башкарып чистарынырга ният кылдым»,– дигән кәлимә әйтелә. Бармакларны аерып, учлар көч белән таза туфракка батырыла һәм башта – үзеңнән, аннан кире үзеңә таба тартып алына. Учлар белән бит сыпырыла. Аннан әлеге гамәл




янә кабатлана һәм куллар терсәккә кадәр ышкыла.

Тәйәммүм кылу тәртибе ирләр өчен дә, хатын-кызлар өчен дә бер үк.

***Тәйәммүм фарызлары:***

1) Ният кылу: «Әгүүзү билләәһи минәш-шайтаанир-ражиим. Бисмилләәһир-рахмәәнир-рахиим. Аллаһ ризалыгы белән, тәһарәт өчен (яки госел коену, намаз уку өчен), тәйәммүм башкарып, чистарынырга ният кылдым»,– дип әйтелә.

2) Ике тапкыр сугу: Чиста туфракка учлар белән сугып, бит сыпырыла; аннан кабат сугып, куллар терсәккә кадәр ышкыла.





***Тәйәммүм сөннәтләре:***

1. «Әгүүзү билләәһи минәшшайтаанир-ражиим. Бисмилләәһир-рахмәәнир-рахиим», – дип башлау.

2. Аерылган бармаклар белән таза туфракка кагылу.

3. Учлар белән җирдән башта – үзеңнән, аннан үзеңә таба тарту.

4. Тәйәммүм гамәлләренең тәртибен саклап, берөзлексез башкару.









***Тәйәммүмнең башкарылу сәбәпләре:***

Теләгән кеше түбәндәге сәбәпләр буенча, тәһарәт яки госел урынына тәйәммүм башкара ала:

1 – Су чыганагының бер чакрымнан да ерактарак булуы (якынча 3032 метр).
2 – Авыру булу.
3 – Көчле салкын.
4 – Дошман тарафыннан куркыныч янау.
5 – Эчәргә яраклы су аз калып, якында аның чыганагы булмау.

Тәйәммүм кылганда йөзекләрне һәм беләзекләрне салырга яки күчереп куярга кирәк.

## ОЛЫ ТӘҺАРӘТ АЛУ (КОЕНУ) – ГОСЕЛ

**Госел –** бөтен тәнне юу.

***Госелнең өч фарызы бар:***

1 – Мазмаза: Авызны тамак төбенә кадәр су белән чайкау.
2 – Истиншак: Борынны яхшылап су белән юу.
3 – Коры урын калдырмыйча, бөтен тәнне юу.

Мазмазадан соң бер йотым су эчеп кую сорала.

***Госел сөннәтләре:***

1 – Кулларны өч тапкыр юу.
2 – Җенси әгъзаларны юу.
3 – Тәндә пычрак булса, аны юкка чыгару.
4 – Кече тәһарәт алу.
5 – Бөтен тәнне өч тапкыр юып чыгу.
6 – Тәүдә – башка, аннан – тәннең уң ягына, соңыннан сул ягына өчәр мәртәбә су кою.
7 – Госел коенырга күңелең белән ниятләнү һәм аны: «Әгүүзү билләәһи минәш-шайтаанир-раҗиим. Бисмилләәһир-рахмәәнир-рахиим. Аллаһ ризалыгы өчен госел коенып чистарынырга ният кылдым»,– дип телдән әйтү.

8 – Кулларны юганда: «Әгүүзү билләәһи минәш-шайтаанир-раҗиим. Бисмилләәһир-рахмәәнир-рахиим»,– дип әйтү.

9 – Суны саклап тоту.

10 – Гаурәтне каплап тоту. Бу аеруча мунча кергәндә мөһим.

11 – Тәнне учлар белән ышкып юу.

12 – Кешеләргә күренмичә юыну.

13 – Госел коенганда сөйләшмәү.

14 – Кыйбла тарафына карап юыну.

***Барлык фарыз, сөннәт һәм әдәп кагыйдәләрен тотып, госел коену тәртибе:***

Госел коеныргa теләгән кеше тарафыннан иң башта: «Әгүүзү билләәһи минәш-шайтаанир-раҗиим. Бисмилләәһир-рахмәәнир-рахиим. Аллаһ ризалыгы өчен госел коенып чистарыныргa ният кылдым»,– дип ният әйтелә. Куллар юылып, тырнаклар чистартылганнан соң, җенси әгъзалар, бөтен тән юыла.

Шуннан соң, уң уч белән авызга су алып, тешләр һәм тамак өч мәртәбә җентекләп чайкатыла. Соңыннан шулай ук уң уч белән су алынып, өч мәртәбә борын эче чайкатыла. Борын яхшылап чистарсын өчен, һәр чайкатуда аны сул кул белән сеңгерү мотлак.

Моннан соң гадәти тәртип буенча кече тәһарәт алырга кирәк. Асларына су җыелса, аяклар госел коену тәмамланганда гына юыла. Тәһарәт алганнан соң тәүдә – башка, аннан – тәннең уң ягына, соңыннан сул ягына өчәр мәртәбә су коела, гәүдә җентекләп юыла. Кендек тирәсе һәм су начар үтә торган башка урыннар аерым коендырыла. Чәчләр озын булса, таратылып, төпләреннән чайкатыла. Тәндә бәйләнгән җәрәхәт булып, аңа су кертү зыян китерсә, бәйләм өсте юеш кул белән сөртелә.

***Госелнең тәнгә файдасы:***

Госел коену кешене рухи пычраклыктан тазарта; ул җан өчен генә түгел, тән өчен дә һичшиксез файдалы. Госел организмның гомум торышын яхшырта. Йоланы башкарганнан соң йөрәк-кан юлларының эше яхшыра, кан басымы

нормальләшә, тире күзәнәкләре ачыла, авыру тудыручы сансыз микроблар тәннән юып төшерелә.

***Госел коену мәҗбүри булган очраклар һәм аның кайбер искәрмәләре:***

Ирләр һәм хатын-кызлар җенси мөнәсәбәтләрдән соң мотлак госел коенырга тиеш. Хатын-кызлар өчен, айлык күремнән һәм бала тапканнан соң госел коену мәҗбүри.

Чәчләрне тамырларыннан юу – госел өчен фарыз гамәл. Әгәр юынганда чәч тамырлыры чыланса, толым таратып торуның хәҗәте юк.

Балдак-алкаларны урыныннан күчереп, асларын юу вәҗиб санала.

Авыз-борынны чайкау, азактан акмый торган чиста суга (45-50 кв. метрлык) чумып чыгу госел коену булып исәпләнә.

Агымсуда коену да госел булып исәпләнә.

Тире өстендә, тырнакларда су үткәрми торган матдә-җисемнәр булуы (лак, камыр һ.б.) госелне боза.

***Госелсез башкарырга ярамаган гамәлләр:***

1 – Мәчеткә керү.
2 – Изге Коръәнне уку.
3 – Изге Коръәнгә кагылу.
4 – Изге Кәгъбәне тәваф кылу.
5 – Намаз уку.
6 – Хатын-кызларның күремнән һәм бала тапканнан соң чистарыну чорында намаз укуы, ураза тотуы (уразалары күчерелә).

***Хатын-кызларга хас үзенчәлекләр:***

1 – Күрем хәле – Хәйид.
2 – Бала тапканнан соң тазарыну – Нифас.
3 – Патологик (туктаусыз) кан агуы – Гозер.

Югарыда атап үтелгән үзенчәлекләр турында һәр хатын-кызга белү фарыз. Аларны өйрәтү – ирләренең һәм багучыларының бурычы.

## АЗАН

«Аллааһү әкбәр» – «Аллаһ бөек» – 4 мәртәбә.

«Әшһәдү әлләәә иләәһә иллә-ллааah» – «Аллаһтан башка илаһ юк, дип шаһитлык кылам» – 2 мәртәбә.

«Әшһәдү әннә Мүхәммәдәр-расүүлүллааah» – «Мөхәммәд *(саллаллаһу галәйһи вә сәллам)* – Аллаһның рәсүле, дип шаһитлык кылам» – 2 мәртәбә.

«Хәййә галәс-саләәәh» – «Намазга барыгыз» – 2 мәртәбә.

«Хәййә галәл-фәләәәх» – «Уңышка ирешегез» – 2 мәртәбә.

«Аллааһү әкбәр» – «Аллаh бөек» – 2 мәртәбә.

«Ләәә иләәһә иллә-ллааah» – «Аллаһтан башка илаһ юк» – 1 мәртәбә.

Иртәнге азанда «Хәййә галәл-фәләәәх» сүзләреннән соң 2 мәртәбә «Әссаләәтү хайрум-минән-нәүүүм» – «Намаз йокыга караганда яхшырак», – дип әйтелә.

Камәт әйткәндә «Хәййә галәл-фәләәәх» сүзләреннән соң 2 мәртәбә «Каде кааматис-саләәh» – «Намаз башланды», – дип кабатлана.

Камәт азаннан тизрәк укыла. Азан якын-тирәдәге барлык мөселманнар да ишетсеннәр өчен, сузып һәм кычкырып әйтелә. Азаннан соң түбәндәге дога укыла: *«Аллааһүммә раббә һәәзиһид-дәгъвәтит-тәәммәти вә-саләәтил-кааимәh. Әәти Мүхәммәдәнил-вәсиилә вәл-фәдыйиләтә вәд-дәраҗәтәл-гаалийәтәр-рафиигаһ. Вәбгасһү мәкаамәм-мәхмүүдәни-лләзии вәгаттәh. Вәрзүкънәә шәфәәгатәһү йәүмәл-кыйәмәh. Иннәкә ләә түхълифүл-миигаад»*.

## ХИКӘЯ:

## АЛЛАҺ БЕЗДӘН НӘРСӘ ТАЛӘП ИТӘ?

Берчакны Әхмәт әтисенә бакчадагы печәнне чабарга ярдәм итә иде.

– Улым, рахим итеп, эчәргә су гына китер әле, – дип үтенде аңардан әтисе.

Ул су эчкәндә азан тавышы яңгырады.

– Рәхмәт, улым. Син кушылганны эшләдең. Хәзер без Аллаһ таләп иткән тагын бер эшне башкарып чыгарга тиешбез.

Әхмәт, аптырап, әтисенә карады:

– Әти, Аллаһ безнең нәрсәдер эшләвебезне телимени?

– Әйе, улым.

– Мин бер нәрсә дә ишетмим бит!

– Азан тавышын ишетәсеңдер бит?!

– Әлбәттә, тик...

Аллаһ үз әмерләрен безгә төрле юллар белән җиткерә. Мәсәлән, азан Аллаһның мөселманнарга намаз укырга боерыгын хәбәр итә. Шуңа күрә, намаз вакыты җиткән саен, без һәрчак шушы боерыкны ишетәбез.

***М. Яшәр Кантемир***

## НАМАЗДАН БАШ ТАРТМА

*Беркайчан калдырма намазны, мөселман,*
*Көн дә укы аны, баш тартма намаздан.*
*Биш тапкыр: иртән, төш, кич, ахшам һәм төнлә*
*Намаз кыл, күңелең тазарсын өченгә.*




*Намазга басканның йөзләре яктырыр;*
*Намаз кылмаганны шайтаннар аздырыр,*
*Кара көяр алар, Аллаһтан баш тартып.*
*Намаз укыганның җанында нур артыр.*
*Намазга басасың син Аллаһ каршына,*
*Күңелең саф булсын, дип телимен шуңа.*
*Тәһарәткә өйрән, һәрвакыт чиста йөр –*
*Шул чакта җаныңа иңәр ул изге нур!*

***М.Ш. Ялткая***

## НАМАЗ

***Намаз кылмаган өчен җәза:***

Сөекле Пәйгамбәребез *(саллаллаһу галәйһи вә сәллам)* хәдис аша безне түбәндәгечә искәртә:

**«Намаз кылмау кешенең иман белән көферлек арасында торуын белдерә. Намаздан баш тарту – көферлеккә керү ул. Намаз укымау имансызлыкка (көферлеккә) илтә».**

Ислам динендә беркем дә намаздан тулысынча азат ителми, хәтта чирлеләр һәм хәлсезләр дә намаз кыла. Сугыш вакытында да намазны калдырырга ярамый.

Намаз укымаган өчен дә, аның тәртибен бозган өчен дә җәза каралган. Имамны узып уку, рөкүгъ белән сәҗдәне тулысынча башкармау һ.б. намаз тәртибе бозылуына китерә.

Пәйгамбәребез (саллалаһу галәйһис-сәлам) үзенең бер хәдисендә безне бу хаталардан түбәндәгечә кисәтә: **«Кешеләр арасында иң куркыныч карак – намазны урлаучы карак».**




***Намазларның вакыты һәм тәртибе:***

**1 – Иртәнге намаз (Сабах, Әс-Субх).** Таң атканнан алып кояш чыкканчы дәвам итә. 4 рәкәгатьтән тора: 2 рәкәгать сөннәт һәм 2 рәкәгать фарыз.

**2 – Төшке намаз (Өйлә, Әз-Зөхер).** Кояш зәвәлдән (зениттан) үткәч икенде намазына кадәр башкарыла. 10 рәкәгатьтән тора: 4 рәкәгать сөннәт, 4 рәкәгать фарыз һәм 2 рәкәгать сөннәт.

**3 – Төштән соңгы намаз (Икенде, Әл-Гасыр).** Җирдәге һәрбер нәрсә, зәвәл күләгәсен санамыйча, үз озынлыгы кадәр бер (икенче фикер – ике) күләгә бирә башлаганнан алып кояш батканга кадәр башкарыла. 8 рәкәгатьтән тора: 4 рәкәгать сөннәт һәм 4 рәкәгать фарыз.

**4 – Кичке намаз (Ахшам, Әл-Мәгъриб).** Кояш батканнан алып кичке шәфәкъ беткәнгә кадәр сузыла. 5 рәкәгатьтән тора: 3 рәкәгать фарыз һәм 2 рәкәгать сөннәт.

**5 – Төнге намаз (Ястү, Әл-Гыйша).** Кичке шәфәкъ беткәннән алып таң атканга кадәр укыла. 13 рәкәгатьтән тора: 4 рәкәгать сөннәт, 4 рәкәгать фарыз, 2 рәкәгать сөннәт. Аннан соң 3 рәкәгать Витр намазы кылына.

**Витр намазы** һәрвакыт төнге намаздан соң укыла.

**Фарыз намазлар** – Аллаһ тарафыннан мотлак кылырга боерылган намазлар.

**Вәҗиб намазлар** – укылу мәҗбүрилеге ягыннан фарызга якын намазлар.

**Сөннәт намазлар** – Пәйгамбәребез *(саллаллаһу галәйһи вә сәллам)* тарафыннан укырга кушылган намазлар.

**Нәфел намазлар** – безне Аллаһ Тәгаләгә якынайта торган намазлар (нәфел дип, өстәмә рәвештә укыла торган намазларны атыйлар).





***Намаз уку тыелган вакытлар:***

**1 – Кояш калкуы.** Әгәр иртәнге намаз вакытында Кояш күтәрелсә, намаз бозыла.

**2 – Зәвәл вакыты.** Өйлә намазыннан 45 минут алда башлана.

**3 – Кояш баюы.** Ахшам намазына азан әйтелүдән 45 минут алда башлана. Кояш баеганда икенде намазының фарыз өлешен генә укырга ярый.

## ИРТӘНГЕ НАМАЗ УКУ ТӘРТИБЕ

### НАМАЗНЫҢ БАШЫ ҺӘМ НИЯТ ӘЙТҮ

1) Тәһарәт алгач, кыйблага карап туры басарга һәм ният әйтергә кирәк:

«Әгүүзү билләәһи минәш-шайтаанир-раҗиим. Бисмилләәһир-рахмәәнир-рахиим. Аллаһ ризалыгы өчен иртә намазының ике рәкәгать сөннәтен (я ике рәкәгать фарызын) кылырга ният иттем».

Ике аяк уртасында дүрт бармак сыешлы ара калдырып басып, күз карашы сәҗдә кылачак урынга төбәлә.





## ТӘКБИР ӘЙТҮ

2) Нияттән соң «Аллааһү әкбәр» дип тәкбир әйтелә, бер үк вакытта куллар колак очларына кадәр күтәрелә. Учлар кыйблага карарга тиеш. Соңыннан куллар кендек турында куела.

Тәкбир әйткәндә хатын-кызлар кулларын иңнәренә кадәр күтәрәләр, аннан соң күкрәк өстенә куялар.





## КЫЯМ ҺӘМ КЫРААТ (басып тору һәм Коръән уку)

3) Тәкбир әйткәннән соң уң кул сулы өстенә салына, баш һәм чәнчә бармаклар белән сул беләзектән тотыла.

Хатын-кызлар тәкбирдән соң уң кул өстенә сулын салып, күкрәк өстенә күтәрәләр.





4) Моннан соң күңелдән «Сәнә» догасы укыла:

«Сүбхәәнәкә-ллааһүммә вә бихәмдикә вә тәбәәракә-смүкә вә тәгааләә җәддүкә вә ләә иләәһә гайрук».

5) Аннан «Фатыйха» сүрәсе укыла:

اَعُوذُ بِاللّٰهِ مِنَ الشَّيْطَانِ الرَّجِيمِ

**«Әгүүзү билләәһи минәш-шайтаанир-раҗиим.**

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمَنِ الرَّحِيمِ {١}

الْحَمْدُ للّٰهِ رَبِّ الْعَالَمِينَ {٢}

الرَّحْمنِ الرَّحِيمِ {٣}

مَالِكِ يَوْمِ الدِّينِ {٤}

إِيَّاكَ نَعْبُدُ وإِيَّاكَ نَسْتَعِينُ {٥}

اهدنَــا الصِّرَاطَ الْمُستَقِيمَ {٦}

صِرَاطَ الَّذِينَ أَنعَمتَ عَلَيهِمْ غيرِ المَغضُوبِ

عَلَيهِمْ وَلاَ الضَّالِّينَ {٧}

**Бисмилляәһир-рахмәәнир-рахииим! Әл-хәмду ли-ляәһи раббил-гааләмиин. Әр-рахмәәнир-рахииим. Мәәлики йәумид-дииин. Иййәәкә нәгъбүдү вә иййәәкә нәстәгыйииин. Иһдинәс-сыйрааталь-мүстәкыйииим. Сыйраатал-ләзиинә әнгамтә галәйһим, гайрил-мәгъдууу-би галәйһим вәләд-дааааллииин. Әмиин!»**

6) «Фатыйха» сүрәсеннән соң, тагын берәр кыска сүрә укыла. Мәсәлән, «Кәүсәр» сүрәсе:

إِنَّا أَعْطَيْنَاكَ الْكَوْثَرَ {١}

فَصَلِّ لِرَبِّكَ وَانْحَرْ {٢}

إِنَّ شَانِئَكَ هُوَ الأَبْتَرُ {٣}

**«Иннәәә әгтайнәәкәл-кәүсәръ. Фәсалли лираббикә вәнхәръ. Иннә шәәни-әкә һүәл-әбтәръ».**

## РӨКУГЪ

7) Кырааттан (Коръәннең «Фатыйха» һәм бер кыска сүрәсен укыганнан) соң, «Аллааһү әкбәр» дип, рөкугъ ясала – мөселман билдән җиргә бөгелергә тиеш. Рөкугъ кылганда баш һәм бил  бер үк биеклектә, арка туры, күз карашлары аяк очына юнәлгән булырга тиеш. Терсәкләрнең турылыгын саклап, кул бармаклары белән тез капкачларын тотарга кирәк. Тезләр шулай ук туры калырга тиеш. Шул рәвештә «Сүбхәәнә раббийәл-газыйиим» дип әйтелә. Әлеге тәсбих 3, 5, яки 7 мәртәбә кабатлана.



Хатын-кызлар рөкугъта азрак, ирләрнең яртысына кадәр генә иеләә. Кул чуклары тезләренә куела. Аяклар – тездән, куллар терсәктән аз гына бөгелгән була.



Кәүмә: рөкугътан тураеп, тыныч тору.





8) Рөкугътан турайганда: «Сәмигаллааһү лимән хәмидәһ»,– дип әйтелә. Турайгач: «Раббәнәә ләкәлхәмде»,– диелә. Бераз тын торганнан соң «Аллааһү әкбәр» дип әйтелә һәм сәҗдә кылына.

## СӘҖДӘ



9) Сәҗдә кылганда башта тезләр, аннан куллар, иң азактан маңгай һәм борын җиргә тидерелә. Учлар кушылган хәлдә йөз белән бер биеклектә урнашырга тиеш. Табаннар шулай ук бергә куела, ә аяк бармаклары җирдән аерылмый. Кул һәм аяк бармаклары кыйблага каратыла. Корсак – тезгә, терсәкләр җиргә һәм корсакка тияргә тиеш түгел.





Хатын-кызлар сәҗдә кылганда җиргә терәлгән терсәкләренә йөзтүбән капланалар.

Сәҗдәдә кимендә өч тапкыр «Сүбхәәнә раббийәл-әгләә»,– дип әйтелә.

10) «Аллааһү әкбәр» дип сәҗдәдән тору һәм хәрәкәтсез утыру ҖӘЛСӘ дип атала. Җәлсәдә бармак очлары уң якка каратылган сул аякка утырырга кирәк. Уң аяк бармаклары җиргә терәлә һәм алга юнәлтелә. Куллар тез өстенә куела. Җәлсәдә утыру вакыты «Сүбхәәнәаллаһ» дип әйтергә җитәргә тиеш.









Хатын-кызлар җәлсәдә аякларын уң якка салып утыралар.

Шуннан соң «Аллааһү әкбәр» әйтеп, икенче сәҗдә кылына. Аның азагында шулай ук өч мәртәбә «Сүбхәәнә раббийәл-әглəә»,– дип кабатлау мәҗбүри.

## ИКЕНЧЕ РӘКӘГАТЬ

11) «Аллааһү әкбәр» әйтеп, бер-бер артлы җирдән маңгайны, учларны һәм тезләрне аерып, утырып тормыйча, икенче рәкәгатькә күтәреләләр. Кулларны кендек турында бер-берсе өстенә салып, кыямга басыла. Шуның белән иртәнге намазның беренче рәкәгате тәмамлана һәм икенче рәкәгате башлана.

### Икенче рәкәгатьтә КЫЯМ һәм КЫРААТ

Икенче рәкәгатьтә «Сәнә» догасы укылмый. Уң кулны кендек турында сулы өстенә салып, «Бисмилләәһир-рахмәәнир-рахиим»,– дип әйтелә һәм «Фатыйха» сүрәсе, аннан тагын берәр кыска сүрә яки өч аять укыла.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمَنِ الرَّحِيم {١}

الْحَمْدُ للّهِ رَبِّ الْعَالَمِينَ {٢}

الرَّحْمنِ الرَّحِيم {٣}

مَالِكِ يَوْمِ الدِّينِ {٤}

إِيَّاكَ نَعْبُدُ وإِيَّاكَ نَسْتَعِينُ {٥}

اهدِنَــــا الصِّرَاطَ المُستَقِيمَ {٦}

صِرَاطَ الَّذِينَ أَنعَمتَ عَلَيهِمْ غَيرِ المَغضُوبِ

عَلَيهِمْ وَلاَ الضَّالِّينَ {٧}





**«Бисмилләәһир-рахмәәнир-рахииим! Әл-хәмдү лилләәһи раббил-гааләмиин. Әр-рахмәәнир-рахииим. Мәәлики йәүмид-дииин. Иййәәкә нәгъбүдү вә иййәәкә нәстәгыййиин. Иһдинәс-сыйрааталь-мүсьтәкыйииим. Сыйраатал-ләзиинә әнгамтә галәйһим, гайрил-мәгъ-ду-ууби галәйһим вәләд-даааллииин. Әмиин!».**

قُلْ هُوَ اللَّهُ أَحَدٌ {١}

اللَّهُ الصَّمَدُ {٢}

لَمْ يَلِدْ وَلَمْ يُولَدْ {٣}

وَلَمْ يَكُن لَّهُ كُفُواً أَحَدٌ {٤}

«Әл-Ихлас» сүрәсе: **«Куль һүАллааһү әхәде. Аллааһүс-самәде. Ләм йәлиде. Вә ләм йүүләде. Вә ләм йәкүл-ләһүү күфүән әхәде».**





## РӨКУГЪ

12) Аннан соң «Аллааһү әкбәр» әйтеп, рөкугъ ясала. Иелгәндә өч тапкыр «Сүбхәәнә раббийәл-газыйиим»,– дип кабатларга кирәк. Рөкугътан торайганда «Сәмигаллааһү лимән хәмидәһ»,– дип әйтелә. Шуннан соң «Раббәнәә

ләкәл-хәмде»,– дип, бераз тын торыла һәм «Аллааһү әкбәр» әйтеп, сәҗдәгә кителә.





Хатын-кызлар рөкугъта азрак, ирләрнең яртысына кадәр генә иелә. Кул чуклары тезләренә куела. Тезләре һәм терсәкләре аз гына бөгелгән була.

## сәҗдә

13) Сәҗдәдә кимендә өч мәртәбә: «Сүбхәәнә раббийәл-әгләә»,– дип әйтелә, шуннан күтәрелеп, «Аллааһү әкбәр» дип, кабаттан утырырга кирәк. Соңыннан янә «Аллааһү әкбәр» әйтеп, икенче тапкыр сәҗдә кылына. Аның азагында өч мәртәбә «Сүбхәәнә раббийәл-әгләә»,– дип әйтелә.







Хатын-кызлар сәҗдә кылганда җиргә терәлгән терсәкләренә йөзтүбән капланалар.

## «ӘТТӘХИЙЙӘТ»ТӘ УТЫРУ

«Аллааһү әкбәр» әйтеп, сәҗдәдән чыккач, утырып тору «Када-и әхирә» дип атала. Ир-атлар бармак очлары уң якка каратылган сул аяк өстенә утыралар, уң табаннарын җиргә терәп, бармакларын кыйбла ягына юнәлтәләр. Куллар, ачык килеш, тез өстенә куела. Караш тез капкачларына юнәлтелә. Шушы хәлдә «Әттәхиййәт» догасы укыла.

Хатын-кызларның әлеге догага күчү рәвеше бераз бүтәнчәрәк, иркенрәк. Алар бөкләнгән аякларын уңга салып, кулларын тез өстенә куеп, сул якларына утыралар.







«ӘТТӘХИЙЙӘТ» догасы: **«Әт-тәхиййәтү лилләәһи вәс-саләвәәтү вәт-таййибәәт. Әссәләәму галәйкә әййүһән-нәбиййү вә рахмәтүллааһи вә бәракәәтүһ. Әс-сәләәму галәйнәә вә галәә гыйбәәди-лләәһис-саалихи-иин. Әшһәдү әлләә иләәһә иллә-ллааһү вә әшһәдү әннә Мүхәммәдән габдүһүү вә расүүлүһ».**

«Әттәхиййәт»не укыганда, *«әшһәдү әллә»* сүзләре белән бергә имән бармак күтәрелә, *«иллә»* дигәндә – төшә.

«Әттәхиййәт»тән соң «Салават» догасы укыла:

**«Аллаһүммә салли гәләә Мөхәммәдин үә гәләә әәли Мөхәммәд. Кәмәә салләйтә гәләә Ибрааһиимә үә гәләә әәли Ибрааһиимә иннәкә Хәмиидүм Мәҗиид».**

**«Аллаһүммә бәрик гәләә Мөхәммәдин үә гәләә әәли Мөхәммәд. Кәмәә бәрактә гәләә Ибрааһиимә үә гәләә әәли Ибрааһиимә иннәкә Хәмиидүм Мәҗиид».**

«Салават»тан соң «Раббәнә» догасы укыла:

**«Раббәнәә әәтинә фид-дүньйәә хәсәнәтәүв-вә фил-әәхыйрати хәсәнәтәүв-вә кыйнәә газәәбән-нәәәръ. Раббәнәә гъфирлии вәли-вәлидәййә вә лил-мөэминиинә йәүмә йәкүмүл-хисаб».**

15) Әлеге догаларны укыганнан соң башны уңга борып һәм карашны уң иңбашка юнәлтеп: «Әссәләәмү галәйкүм вә рахмәтүллааһ»,– дип сәлам бирергә кирәк. Аннан соң сул якка карап, янә: «Әссәләәмү галәйкүм вә рахмәтүллааһ»,– дип әйтелә.





Иртәнге намазның сөннәте һәм фарызы шулай кылына. Фарыз намазыннан соң, Пәйгамбәребез *(саллаллаһу галәйһи вә сәллам)* чакыруы буенча, «Әстәгъфируллаһ», – дип өч тапкыр кабатлана. Бу сүзләрнең мәгънәсе: «И Аллаһ! Кылган гөнаһларымны ярлыкавыңны сорыйм!»





**Намаздан соң түбәндәге догалар һәм тәсбихләр укыла:**

*Әллааһүммә әнтәс-сәләәмү вә минкәс-сәләәм, тәбәәрактә йәә зәл-җәләәли вәл-икраам.*

*Галәә рәәсүлиинә салаваат.*

*(Аллааһүммә салли галәә сәййидинәә Мүхәммәдин вә галәә әәли сәййидинәә Мүхәммәд).* Эчтән укыла.

*Сүбхәәнәллаһи вәл-хәмдү лилләәһи вә ләә иләәһә илләллааһү вәллааһү әкбәр ләә хәүлә вә ләә куввәтә иләә билләһил-галиййил-газыйиим. Мәә шәә-аллааһү кәәнә вә мәә ләм йәшәә ләм йәкүн.*

«Әгүүзү билләәһи минәш-шайтаанир-раҗиим. Бисмилләәһир-рахмәәнир-рахиим», – дигәннән соң «Аятел Көрси» укыла. Соңыннан түбәндәге тәсбихләр әйтелә:

| ТӘСБИХЛӘР | ТӘФСИРЕ |
|---|---|
| СүбхәәнАллааһ (33 мәртәбә) | Аллаһ Тәгаләгә дан! |
| Әл-хәмдү лилләәһ (33 мәртәбә) | Аллаһ Тәгаләгә мактаулар! |
| Аллааһү әкбәр (33 яки 34 мәртәбә) | Аллаһ Тәгалә Бөйөк! |

*Аллааһү әкбәр. Ләә иләәһә иллә-ллаһү вәхдәһүү ләә шәрикә ләһ. Ләһүл-мүлкү вә ләһүл-хәмдү вә һүә галәә күлли шәй-иң кадиир.*

**Намаздан соң укыла торган дога:**

*Әгүүзү билләәһи минәш-шайтаанир-раҗиим. Бисмилләәһир-рахмәәнир-рахиим!*

Рахмән һәм Рахим сыйфатлы Аллаһ исеме белән башлыйм.







Галәмнәрнең Раббысы булган Аллаһка дан! Сөекле Пәйгамбәребез хәзрәте Мөхәммәдне *(саллаллаһу галәйһи вә сәллам)*, Аның гаиләсен һәм Аңа ияргән сәхәбәләрне сәләмлимен.



Тик Аллаһны гына без данлыйбыз, Аннан гына ярдәм, саклау һәм ярлыкау сорыйбыз. Бары тик Ул – ярлыкаучы һәм Ул гына үзенә чын күңелдән ышанганнарны Җавап көнендә яклар.

И Аллаһ! Камил булмасалар да, безнең гыйбадәтләребезне һәм ялваруларыбызны кабул ит!

И Аллаһ! Кылган гөнаһлары-бызны гафу ит, ярлыка, безне тәмугъ утыннан сакла, оҗмахка алып кер!

И Аллаһ! Үзеңә кирәкле гамәл-ләрне башкаруны безнең өчен җиңелләштер!

И Аллаһ! Исламны һәм мөсел-маннарны ярдәмеңнән ташлама!

И Аллаһ! Безне көферлектән, мәҗүсилектән, хәерчелектән һәм теге дөнья газапларыннан сакла!

И Аллаһ! Безгә озын гомер, файдалы белемнәр, фани дөньяда һәм әхирәттә бәрәкәт бир!

(Бу вакытта үзебезгә кирәкле нәрсәләрне сорап, Аллаһка үтенәбез).

И Аллаһ! Җавап көнендә мине, әти-әниемне һәм барлык мөселманнарны мәрхәмәтеңнән ташлама! И Рахмән һәм Рахим сыйфатлы Аллаһ!

Әмиин! Әмиин! И Аллаһ Тәгаләм! Догамны кире какма, кабул кыл!




## ӨЙЛӘ НАМАЗЫН КЫЛУ ТӘРТИБЕ

Төшке намазда 10 рәкәгать: 4 рәкәгать башлаучы сөннәт, 4 рәкәгать фарыз һәм 2 рәкәгать тәмамлаучы сөннәт.

**Өйлә намазының тәүге дүрт рәкәгать сөннәте:** «Әгүүзү билләәһи минәш-шайтаанир-раҗиим. Бисмилләәһир-рахмәәнир-рахиим. Аллаһ ризалыгы өчен, өйлә намазының башлангыч сөннәтен кылырга ният иттем», – дигән сүзләрдән соң, иртәнге намаз кылгандагы тәртиптә ике рәкәгать кылына. Аннан, утырып, «Әттәхиййәт» укыла. Соңыннан, «Аллааһү әкбәр» дип әйтеп, өченче рәкәгатькә күтәрелеп басарга кирәк. Өченче һәм дүртенче рәкәгать башында «Бисмилләәһир-рәхмәәнир-рахиим», – дип әйтелә һәм «Фатыйха» сүрәсе, аннан тагын берәр кыска сүрә яки өч аять укыла. Дүртенче рәкәгатьтән соң кире утырып, «Әттәхиййәт», «Салават», «Раббәнә» догаларын укыгач, сәлам бирергә кирәк.

**Өйлә намазының дүрт рәкәгать фарызы:** «Әгүүзү билләәһи минәш-шайтаанир-раҗиим. Бисмилләәһир-рәхмәәнир-рахиим. Аллаһ ризалыгы өчен, өйлә намазының фарызын кылырга ният иттем»,– дип әйтелә. Фарыз өйлә намазының башлангыч сөннәтен кылгандагы тәртиптә үтәлә. Аерма тик шунда – өченче һәм дүртенче рәкәгатьләрдә «Фатыйха» сүрәсе генә укыла, башка сүрә һәм аятьләр укылмый.

| 1-че рәкәгать | 2-че рәкәгать | 1-че утырыш |
|---|---|---|
| Камәт (ирләр өчен) | Бисмилләһ | Әттәхиййәт |
| Ният | Фатыйха | |
| Тәкбир | Бер кыска сүрә | |
| Сәнә | Рөкугъ | |
| Әгүзү-Бисмилләһ | Сәҗдә | |




| | | |
|---|---|---|
| Фатыйха | | |
| Бер кыска сүрә | | |
| Рөкугъ | | |
| Сәҗдә | | |







| 3-че рәкәгать | 4-че рәкәгать | Соңгы утырыш |
|---|---|---|
| Бисмилләһ | Бисмилләһ | Әттәхиййәт |
| Фатыйха | Фатыйха | Аллаһүммә салли |
| Рөкугъ | Рөкугъ | Аллаһүммә бәрик |
| Сәҗдә | Сәҗдә | Раббәнә |
| | | Сәлам |

**Игътибар итегез:** өйлә, икенде һәм ястү намазларының фарызлары бер үк төрле кылына.

**Өйлә намазының соңгы ике рәкәгать сөннәте:** «Әгүүзү билләәһи минәш-шайтаанир-раҗиим. Бисмилләәһир-рәхмәәнир-рахиим. Аллаһ ризалыгы өчен, өйлә намазының соңгы ике рәкәгать сөннәтен кылырга ният иттем»,– дип әйтелә.

**Игътибар итегез:** өйлә намазының соңгы сөннәте иртәнге намазның сөннәте кебек үк кылына. Ахшам һәм ястү намазларының сөннәтләре дә шул ук тәртиптә үтәлә.

## ИКЕНДЕ НАМАЗЫН КЫЛУ ТӘРТИБЕ

Төштән соңгы намазда (Икенде, Әл-Гасыр) 8 рәкәгать: 4 рәкәгать сөннәт, 4 рәкәгать фарыз.

**Икенде намазының дүрт рәкәгать сөннәте:** Башта: «Әгүүзү билләәһи минәш-шайтаанир-раҗиим. Бисмилләәһир-рәхмәәнир-рахиим. Аллаһ ризалыгы өчен, икенде намазының сөннәтен кылырга ният иттем»,– дип әйтелә. Өйлә намазының сөннәте кебек үк кылына. Аерма шунда: икенче рәкәгатьтә «Әттәхиййәт» догасыннан соң «Салават» әйтелә. Соңыннан, «Аллааһү әкбәр» дип, өченче рәкәгатькә күтәрелеп басарга кирәк. Өченче рәкәгать башында «Сәнә» догасы, аннан «Бисмилләәһир-рәхмәәнир-рахиим»,– дип, «Фатыйха» сүрәсе, азактан берәр кыска сүрә яки өч аять укыла. Дүртенче рәкәгатьтә «Бисмилләәһир-рәхмәәнир-рахиим»,– дип әйтеп, «Фатыйха» сүрәсе һәм тагын берәр кыска сүрә яки өч аять укылырга тиеш.

**Икенде намазының дүрт рәкәгать фарызы:** «Әгүүзү билләәһи минәш-шайтаанир-раҗиим. Бисмилләәһир-рәхмәәнир-рахиим. Аллаһ ризалыгы өчен, икенде намазының фарызын кылырга ният иттем»,– дип әйтелә. Өйлә намазының фарызын кылгандагы тәртиптә башкарыла.

## АХШАМ НАМАЗЫН КЫЛУ ТӘРТИБЕ

Кичке намазда (Ахшам, Әл-Мәгъриб) 5 рәкәгать: 3 рәкәгать фарыз, 2 рәкәгать сөннәт.

**Ахшам намазының өч рәкәгать фарызы:** Тәүдә: «Әгүүзү билләәһи минәш-шайтаанир-раҗиим. Бисмилләәһир-

рәхмәәнир-рахиим. Аллаһ ризалыгы өчен, ахшам намазының фарызын кылырга ният иттем», – дип әйтелә. Баштагы ике рәкәгать иртәнге намаздагы кебек үк үтәлә. Аннан, утырып, «Әттәхиййәт» укыла. Соңыннан, «Аллааһү әкбәр» дип, өченче рәкәгатькә күтәрелеп басарга кирәк. Өченче рәкәгатьтә «Бисмилләәһир-рәхмәәнир-рахиим»,– әйтеп, «Фатыйха» сүрәсе укыла. Соңыннан «Әттәхиййәт», «Салават», «Раббәнә» догаларын укыгач, сәлам бирергә кирәк.

**Ахшам намазының ике рәкәгать сөннәте:** «Әгүүзү билләәһи минәш-шайтаанир-раҗиим. Бисмилләәһир-рәхмәәнир-рахиим. Аллаһ ризалыгы өчен, ахшам намазының сөннәтен кылырга ният иттем»,– дип әйтелә. Иртәнге намазның сөннәте кебек үк кылына.

## ЯСТҮ НАМАЗЫН КЫЛУ ТӘРТИБЕ

Төнге намазда (Ястү, Әл-Гыйша) 10 рәкәгать: 4 рәкәгать башлаучы сөннәт, 4 рәкәгать фарыз һәм 2 рәкәгать тәмамлаучы сөннәт.

**Ястү намазының тәүге дүрт рәкәгать сөннәте:** «Әгүүзү билләәһи минәш-шайтаанир-раҗиим. Бисмилләәһир-рәхмәәнир-рахиим. Аллаһ ризалыгы өчен, ястү намазының башлангыч сөннәтен кылырга ният иттем»,– дип әйтелә. Икенде намазының сөннәте кебек үк кылына.

**Ястү намазының дүрт рәкәгать фарызы:** «Әгүүзү билләәһи минәш-шайтаанир-раҗиим. Бисмилләәһир-рәхмәәнир-рахиим. Аллаһ ризалыгы өчен, ястү намазының фарызын кылырга ният иттем»,– дип әйтелә. Өйлә һәм икенде намазының фарызын кылгандагы тәртиптә башкарыла.

**Ястү намазының соңгы ике рәкәгать сөннәте:** «Әгүүзү билләәһи минәш-шайтаанир-раҗиим. Бисмилләәһир-рәхмәәнир-рахиим. Аллаһ ризалыгы өчен, ястү намазының соңгы ике рәкәгать сөннәтен кылырга ният иттем»,– дип әйтелә.

**Игътибар итегез:** ястү намазының соңгы сөннәте иртәнге намазның сөннәте кебек үк кылына. Ахшам һәм өйлә намазларын тәмамлаучы сөннәтләр дә шул ук тәртиптә үтәлә.





## ВИТР НАМАЗЫ

Витр намазында 3 рәкәгать.

**Витр намазының кылыу тәртибе:** Баштагы ике рәкәгать иртәнге намаздагы кебек үк үтәлә. Аннан, утырып, «Әттәхиййәт» укыла. Соңыннан, «Аллааһү әкбәр» дип, өченче рәкәгатькә күтәрелеп басарга кирәк.

Өченче рәкәгатьтә «Бисмилләәһир-рәхмәәнир-рахиим»,– дип әйтеп, «Фатыйха» сүрәсе һәм берәр кыска сүрә яки өч аять укыла. Аннан тәкбир әйтелә һәм бер үк вакытта куллар колак очларына кадәр күтәрелә. Моннан соң кулларны кабат кендек турына куеп, күңелдән «Кунут» догасын укырга кирәк. Әлеге дога китапның азагында китерелә. Азактан рөкугъ, сәҗдә кылына һәм намаз гадәттәге тәртип буенча тәмамлана.

«Кунут»ны белмәүчеләр өч тапкыр «Раббәнә гъфирли» догасын укырга тиеш. Ул шулай ук китапның азагында урнаштырылган «Раббәнә» догасы эчендә китерелә.

### ВИТР НАМАЗЫН КЫЛУ ТӘРТИБЕ

| 1-че рәкәгать | 2-че рәкәгать | 1-че утырыш |
|---|---|---|
| Ният | Бисмилләһ | Әттәхиййәт |
| Тәкбир | Фатыйха | |
| Сәнә | Бер кыска сүрә | |
| Әгүзү-Бисмилләһ | Рөкугъ | |
| Фатыйха | Сәҗдә | |
| Бер кыска сүрә | | |
| Рөкугъ | | |
| Сәҗдә | | |

| 3-че рәкәгать | Тәкбир | Соңгы утырыш |
|---|---|---|
| Бисмилләһ | Тәкбир | Әттәхиййәт |
| Фатыйха | Кунут догасы | Аллаһүммә салли |
| Бер кыска сүрә | Рөкугъ | Аллаһүммә бәрик |
| | Сәҗдә | Раббәнә |
| | | Сәлам |





## НАМАЗ ФАРЫЗЛАРЫ

Намаз фарызлары китапның «32 фарыз» бүлегендә китерелә.

## НАМАЗНЫ БОЗА ТОРГАН ГАМӘЛЛӘР

1 – Дөнья мәшәкатьләрен уйлап елау, яки авырудан, арудан «ах-ух» килү.

2 – Белә торып ютәлләү.

3 – Берәр нәрсәгә тын өрү.

4 – Кемгәдер җавап итеп, аять уку.

5 – Мәсехкә киенүнең тәһарәт вакыты үтүе.

6 – Яныңнан эт, яки мәче куып нидер әйтү.
7 – Авыз тутырып яңгыр, яки кар суын йоту.
8 – Аятьләрне хаталанып, мәгънәләрен бозып уку.
9 – Ирләрнең хатын-кызлар белән бер рәттә, яки аларның артларында торып, намаз кылуы.
10 – Намазның бер рөкенендә бер үк урынны өч тапкыр кашу.
11 – Тәндәге гаурәт урыннарны ачу, яки киемнәрне пычрату.
12 – Аякларны җирдән аеру.
13 – Хатын-кызларның күрем вакыты башлану.
14 – Иртәнге намаз вакытында Кояш күтәрелү.
15 – Белә торып, яисә онытылып китеп, сөйләшә башлау.
16 – Ашау һәм эчү.
17 – Көлү. Көлү тавышы тирә-яктагыларга ишетелерлек булса, тәһарәт тә бозыла.
18 – Кыйбла тарафыннан борылу.
19 – Намаздан тыш нәрсә дә булса эшләү.

## СӘҺҮ СӘҖДӘСЕ

**Сәһү сәҗдәсе** намаз вакытында игътибарсызлык, хәтерсезлек, яки ялкаулык аркасында җибәрелгән вак хаталарны төзәтү өчен кылына.

Ул түбәндәге очракларда башкарылырга тиеш:

1 – Фарызны дөрес кылмау;
2 – Вәҗибне төшереп калдыру;
3 – Вәҗибне дөрес үтәмәү.

**Сәһү сәҗдәсенең үтәлү рәвеше:** Намаз азагындагы соңгы утырышта «Әттәхиййәт» догасы укылгач, ике якка сәлам бирергә, аннан ике мәртәбә сәҗдә кылырга кирәк (җәмәгать белән намаз кылганда сәлам уң якка гына бирелә). Моннан соң яңадан «Әттәхиййәт», «Салават», «Раббәнә» догалары укыла, ахырда уң һәм сул тарафлар-

га сәлам китерелә. Шулай итеп, намаз кылгандагы хаталар төзәтелгән дип исәпләнә.

## «ӘЛ-ХӘШЕР» СҮРӘСЕНЕҢ СОҢГЫ ӨЧ АЯТЕ (ИРТӘНГЕ ҺӘМ КИЧКЕ НАМАЗЛАРДАН СОҢ УКУ ӨЧЕН)

هُوَ اللَّهُ الَّذِي لاَ إِلَهَ إِلاَّ
هُوَ عَالِمُ الْغَيْبِ وَالشَّهَادَةِ هُوَ الرَّحْمَنُ الرَّحِيمُ {٢٢}
هُوَ اللَّهُ الَّذِي لاَ إِلَهَ إِلاَّ هُوَ الْمَلِكُ الْقُدُّوسُ السَّلاَمُ الْمُؤْمِنُ
الْمُهَيْمِنُ الْعَزِيزُ الْجَبَّارُ الْمُتَكَبِّرُ سُبْحَانَ اللَّهِ عَمَّا يُشْرِكُونَ {٢٣}
هُوَ اللَّهُ الْخَالِقُ الْبَارِئُ الْمُصَوِّرُ لَهُ الأَسْمَاءُ الْحُسْنَى
يُسَبِّحُ لَهُ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَالأَرْضِ وَهُوَ
الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ {٢٤}

Бисмилләәһир-рахмәәнир-рахиим.

Һү-Аллааһү-ллэзии ләә иләәһә иллә һү. Гәәлимүл гайби вәш-шәһәәдәти һүәр-Рахмәәнүр-Рахииим. Һү-Аллааһү-ллэзии ләә иләәһә илләә һүәл-Мәликүл-Куддүүсүс-Сәләәмүл-Мүэминүл-Мүһәйминүл-Гәзиизүл-Җәббәәрул-Мүтәкәббир. Сүбхәәнәлааһи гәммә йүшрикүүүн. Һү-Аллаһүл-Хааликуль-Бәәриүл-Мүсаввир. Ләһүл-әсмәәә-үл-хүснәә. Йүсәббихү ләһүү мәә фис-сәмәәвәәти вәл әръдый вә һүәл-Гәзиизүл-Хәкииим.





## «ӘЛ-БӘКАРА» СҮРӘСЕНЕҢ СОҢГЫ ИКЕ АЯТЕ (ТӨНГЕ НАМАЗДАН СОҢ УКУ ӨЧЕН)

آمَنَ الرَّسُولُ بِمَا أُنزِلَ إِلَيْهِ
مِن رَّبِّهِ وَالْمُؤْمِنُونَ كُلٌّ آمَنَ بِاللَّهِ وَمَلآئِكَتِهِ
وَكُتُبِهِ وَرُسُلِهِ لاَ نُفَرِّقُ بَيْنَ أَحَدٍ مِّن رُّسُلِهِ وَقَالُواْ سَمِعْنَا
وَأَطَعْنَا غُفْرَانَكَ رَبَّنَا وَإِلَيْكَ الْمَصِيرُ {٢٨٥} لاَ يُكَلِّفُ اللَّهُ نَفْساً
إِلاَّ وُسْعَهَا لَهَا مَا كَسَبَتْ وَعَلَيْهَا مَا اكْتَسَبَتْ رَبَّنَا لاَ تُؤَاخِذْنَا إِن
نَّسِينَا أَوْ أَخْطَأْنَا رَبَّنَا وَلاَ تَحْمِلْ عَلَيْنَا إِصْراً كَمَا حَمَلْتَهُ عَلَى
الَّذِينَ مِن قَبْلِنَا رَبَّنَا وَلاَ تُحَمِّلْنَا مَا لاَ طَاقَةَ لَنَا بِهِ وَاعْفُ
عَنَّا وَاغْفِرْ لَنَا وَارْحَمْنَا أَنتَ مَوْلاَنَا فَانصُرْنَا عَلَى
الْقَوْمِ الْكَافِرِينَ {٢٨٦}

Бисмилләәһир-рахмәәнир-рахиим.

Әәмәнәр-рәсүүлү би мәә үңзилә иләйһи мир-раббиһии вәл-мүэминүүүн. Күллүн әәмәнә билләәһи вә мәләәәә-икәтиһии вә күтүбиһии вә русүлиһии ләә нүфәррику бәйнә әхәдим-мир-русүлиһ. Вә каалүү сәмигнәә вә әтагнәә гуфраанәкә раббәнәә вә иләйкәл-мәсыйиир. Ләә йүкәллифү-ллааһү нәфсән иләә вүсгәһәә ләһәә мәә кәсәбәт вә гәләйһәә мәктәсәбәт. Раббәнәә ләә түәәхыйзнәә ин-нәсиинәә әү әхътаэнәә. Раббәнәә вә ләә тәхмил гәләйнәә исраң кәмәә хәмәлтәһүү гәләл-ләзиинә миң каблинәә. Раббәнәә вә ләә түхәммилнәә мәә ләә таакатә ләнәә биһ. Вәгфү гәннә, вәгъфир ләнәә, вәръхәмнәә. Әңтә мәүләәнәә фәңсуръләә гәләл-каумил-кәәфирииин.





**Җәмәгать намазының кыйммәте:** Күмәкләп, җәмәгать тарафыннан укылган намаз ялгыз кылынган намазга карағанда егерме биш тапкырга саваплырак. Икенче хәдистә ул егерме җиде тапкырга кыйммәтлерәк итеп күрсәтелә. Шуңа күрә ике, яки күбрәк мөселман бергә җыелганда, бергәләп, җәмәгать белән намаз кылу яхшырак.

## КӨН ДӘ УКЫЛМЫЙ ТОРГАН НАМАЗЛАР

Җомга намазы өйлә вакытында укыла. Барлыгы 10 рәкәгатьтән тора. Өйлә намазының дүрт рәкагате урынына җәмәгать белән ике рәкәгат кылына.

Намаз вакыты җиткәч, дүрт рәкәгать сөннәт башкарыла, аннан, имам тарафыннан хөтбә вәгазе әйтелгәч, җәмәгать белән ике рәкәгать укыла. Намаз дүрт рәкәгать сөннәт үтәү белән тәмамлана.

**Җомга намазы түбәндәгеләргә фарыз:**

1 – Ир-егетләргә (хатын-кызларга фарыз түгел).

2 – Ирекле кешеләргә.

3 – Мосафир булмаганнарга.

4 – Күзләре күргәннәргә.

5 – Мәчеткә, намазга барырга киртәләре булмаганнарга.

**Җомга намазын кылу шартлары:**

1 – Җомга намазын өйлә вакытында кылу.

2 – Намаздан алда хөтбә укылу.

3 – Намаз укылган урынга һәр теләгән кешенең керә алуы.

4 – Намазда, имамнан тыш, кимендә тагын өч ир-егеттән торган җәмәгать булуы. Имам Әбү-Йосыф фикеренчә, җәмәгать ике ирдән торса да җитә.

5 – Җомга намазын кылуга мөфтидән рөхсәт алынуы.

6 – Җомга намазы үтәчәк урынның шәһәрдә яки аңа тиң зур авылда урнашуы.

**Бәйрәм намазы:**

Җомга намазы фарыз булган ир-егетләргә елга ике тапкыр бәйрәм намазы кылу вәҗиб санала.

Бәйрәм намазы ике рәкәгатьтән тора һәм җәмәгать тарафыннан укыла. Намаз вакыты, Кояш күтәрелеп, 45 минут – 1 сәгать үткәч җитә. Шуннан соң җәмәгать, имам артына рәтрәт тезелеп: «Әгүүзү билләәһи минәш-шайтаанир-раҗиим. Бисмилләәһир-рәхмәәнир-рахиим. Аллаһ ризалыгы өчен, (бәйрәмнең исеме әйтелә) бәйрәм намазын кылырга ният иттем. Имамга иярәм»,– дип ният әйтергә тиеш.

**Юлчы (мосафир) намазы:**

Даими яшәгән урыныннан 90 чакрымнан ераккарак сәфәргә ниятләнгән, яисә 18 сәгатьтән артык туктамый атлаган, шулай ук 3 көннән озаккарак сузылган җәяүле юлга чыккан кеше юлчы–мосафир булып исәпләнә.

Яңа урында 15 тәүлектән артык яшәсә, бу кеше инде мосафир булып саналмый, әгәр азрак икән – санала. Әгәр ул көн саен, бүген яки иртәгә юлын дәвам итәргә ният кылып торса, 10 ел барышында һаман юлчы булып калачак.

Мосафирлар дүрт рәкәгатьлек фарыз намазларның ике рәкәгатен генә укырга тиеш. Ике һәм өч рәкәгатьлек фарыз намазлар кыскартылмый. Әгәр юлда уңайлы урын тапса, мосафирга сөннәт намазын кылырга да мөмкин.

# ИСЛАМ һӘМ ИМАН НИГЕЗЛӘРЕ

## *«Кәлимәи Тәүхид» һәм «Кәлимәи Шәһадәт»*



**Кем ул мөселман?**

Әгәр кеше чын күңеленнән ышанып, «Кәлимәи Тәүхид» белән «Кәлимәи Шәһадәт»не укый икән, ул мөселман була.

**Исламның нигезе нәрсәдә?**

Исламның нигезе – **«КӘЛИМӘИ ТӘҮХИД»:**

***«Ләәә иләәһә иллә-ллааһ, Мүхәммәдәр-расүүлү-ллааһ».***

**Тәфсире:** *«Аллаһтан башка илаһ юк, һәм Мөхәммәд (саллаллаһу галәйһи вә сәллам) – Аллаһның рәсүле».*

**Аллаһ Тәгаләдән башка һичбер илаһ юк:** Аллаһ исеме белән һичкем дә, һичнәрсә дә атала алмый. Илаһи табигать бер Аллаһка гына хас. Аллаһ Тәгаләдән башка, беркемгә дә, бернәрсәгә дә табынырга ярамый.

**Ләәә иләәһә:** Бернинди затны да илаһ дип кабул итмәскә һәм күңелемне алардан тазартырга сүз бирәм. Һәртөрле илаһлардан арынган йөрәгемне бары тик Бердәнбер Аллаһ һәм Аның дине өчен әзерләдем. Сазлыкта йорт салып булмаган кебек, авыру йөрәктә иман да ныгый алмый.

**Иллә-ллааһ:** Төрле ялган илаһлардан баш тартып,

Бердәнбер Аллаһны гына кабул итәм.

**Мухәммәдәр-расүүлүллаааһ:** Төрле яңалыклардан баш тартып, Изге Коръән аша Аллаһ боерганча, Рәсүлен *(саллаллаһу галәйһи вә сәллам)* өйрәткәнчә һәм Рәсүле *(саллаллаһу галәйһи вә сәллам)* безне өйрәткәнчә, Бердәнбер Аллаһка гына гыйбадәт кылырга сүз бирәм.

## «КӘЛИМӘИ ШӘҺАДӘТ»

***«Әшһәдү әлләә иләәһә иллә-ллааһү вә әшһәдү әннә Мүхәммәдән габдүһүү вә расүүлүһ».***

**Тәфсире:** *«Аллаһтан башка һичбер илаһ юк, һәм Мөхәммәд (саллаллаһу галәйһи вә сәллам) Аның колы һәм Илчесе дип шаһитлык кылам».*

**Әшһәдү әлләә иләәһә иллә-ллааһү:** *«Аллаһтан башка һичбер илаһ юк, Без гыйбадәт кылган Аннан башка, галәм һәм кешеләр өчен кануннар тудыручы һичбер көч юк. Үзен Аллаһка тиңләүчеләрдән баш тартам һәм кире кагам»,– дигән сүзләрне төшенәм, аңлыйм, йөрәгем белән кабул итәм һәм телем белән әйтәм».*

## АЛЛАҺКА ЫШАНУ

**ХИКӘЯ:**

**Аллаһ безне күрә.**

– Бабыкай, ә ни өчен без Аллаһ Тәгаләне күрмибез? – дип сорады Салих үзенең бабасыннан.

– Чөнки күзләребез Аллаһ Тәгаләне күрмәслек итеп яралтылган, – дип җаваплады бабасы.

– Ничек инде алай, бабыкай?

– Ә менә син фотоаппарат белән бар нәрсәне дә фотога төшерә аласыңмы?

– Әйе, төшерә алам.

– Йөрәгеңне, үпкәңне дәме?

– Юк, аларны бары тик рентген аппараты белән генә төшереп була.

– Менә күрәсеңме, әлеге ике җиһаз бер үк максатта файдаланылса да, фотоаппарат рентген аппаратын алыштыра алмый. Чөнки аларның төзелешләре төрле. Безнең күзләребез дә Аллаһ тарафыннан Аны күрмәслек итеп яралтылган.

– Ә Ул безне күрәме?

– Ул безне хәтта караңгы төндә, кара киемнәргә киенеп, утсыз бүлмәдә утырсак та күрә.

## АЛЛАҺНЫҢ СЫЙФАТЛАРЫ

### *А – Сәлби сыйфатлар, Б – Сөбути сыйфатлар*

### *А – Сәлби (Аңа гына хас) сыйфатлар: Алар алты:*

**1 – Әл-Вөҗүт:** Аның барлыгын белдерә. Аллаһ Тәгалә һәрвакыт булган һәм бар дөнья Аның ихтиярында.

**2 – Әл-Кедәм:** Аның барлыгының башлангычсыз булуын белдерә. Аллаһ Тәгаләнең барлыгы – мәңгелек. Ул һәрвакыт булган. Ул тудырылмаган.

**3 – Әл-Бәка:** Аның барлыгының азагы булмавын белдерә. Аллаһ Тәгаләнең барлыгының азагы юк. Ул – үлемсез.

**4 – Әл-Ваһданиййат:** Аның берлеген белдерә. Беркем дә, бернәрсә дә Аллаһта булган сыйфатларга ия түгел. Аллаһ Тәгаләгә тиң һәм тиңдәш булган һичкем юк.

**5 – Мөхаләфәтүл-лил-һавадис:** Аның үзе яралткан һәр нәрсәдән аерылып торуын белдерә. Аллаһ Тәгалә үзе хасил иткән бер нәрсәгә дә охшамаган.





**6 – Әл-Кыйаму би Нәфсихи (Әл-Кыйаму би Затиһи):** Аның үзеннән-үзе, һичнәрсәгә бәйле булмыйча, барлыгын белдерә. Аллаһ Тәгалә үзеннән-үзе бар һәм Ул бер нәрсәгә дә мохтаҗ түгел. Тик Аның тарафыннан яралтылганнар аңа мохтаҗ.

***Б – Субути сыйфатлар: Алар сигез:***

**1 – Әл-Хәйат:** Тере булуны аңлата. Аллаһ Тәгалә тере һәм яши.

**2 – Әл-Гыйлем:** Белемле булуны аңлата. Аллаһ Тәгалә барысын да белә.

**3 – Әс-Сәмигъ:** Ишетү сәләтенә ия булуны аңлата. Аллаһ Тәгалә барысын да ишетә.

**4 – Әл-Басар:** Күрү сәләтенә ия булуны аңлата. Аллаһ Тәгалә барысын да күрә.

**5 – Әл-Ирадә:** Теләк-ихтыярларга ия булуны аңлата. Аллаһ Тәгалә Үз теләк-омтылышларында ирекле.

**6 – Әл-Кодрәт:** Көч-куәткә ия булуны аңлата. Аллаһ Тәгаләнең көч-куәте Үзе яралткан бар нәрсә өстеннән хакимлек итә.

**7 – Әл-Кәләм:** Сөйләү сәләтенә ия булуны аңлата. Аллаһ Тәгалә Үзе теләгән зат белән Үзе теләгән рәвештә аралаша.

**8 – Әт-Тәквин:** Барлыкка китерү сәләтенә ия булуны аңлата. Аллаһ Тәгалә җирдә һәм күктә булган бар нәрсәне хасил иткән.



## АЛЛАҺНЫҢ СЫЙФАТЛАРЫ ХАКЫНДА СОРАУЛАР

| | |
|---|---|
| Кем сине бар иткән? | АЛЛАҺ |
| Кем барысын да күрә? | ……….. |
| Кем барысын да ишетә? | ……….. |
| Кем барысын да белә? | ……….. |
| Кем барысын да туендыра? | ……….. |
| Кем бар нәрсәне дә эшли ала? | ……….. |
| Кемнең кодрәте чиксез? | АЛЛАҺНЫҢ |
| Кемнең барлыгы башлангычсыз? | АЛЛАҺНЫҢ |
| Кемнең барлыгы – мәңгелек? | АЛЛАҺНЫҢ |
| Кемнең тиңе юк? | АЛЛАҺНЫҢ |
| Кемгә охшаш зат юк? | АЛЛАҺКА |
| Кем бер нәрсәгә дә мохтаҗ түгел? | АЛЛАҺ |
| Кем үлемсез? | ……….. |
| Кемнең ихтыяры чиксез? | АЛЛАҺНЫҢ |
| Кем тумаган һәм тудырылмаган? | АЛЛАҺ |
| Кем безне саклый? | ……….. |
| Кем безне ярлыкый? | ……….. |
| Кем безгә гомер бирә? | ……….. |
| Синең Раббың кем? | ……….. |
| Кем иң бөеге? | ……….. |
| Кем иң гүзәле? | ……….. |
| Кем иң сөеклесе? | ……….. |
| Кемнән без ярдәм сорыйбыз? | АЛЛАҺТАН |
| Куркыныч чыкканда кемгә мөрәҗәгать итәбез? | АЛЛАҺКА |
| Кем безне ризык һәм су белән тәэмин итә? | АЛЛАҺ |
| Кем безне бәла-казалардан саклый? | ……….. |





## БАР БУЛГАННЫ АЛЛАҺ ТӘГАЛӘ ХАСИЛ ИТКӘН

| | |
|---|---|
| Кем бу дөньяны яралткан? | **АЛЛАҺ** |
| Кем йолдызларны бар иткән? | ……….. |
| Кем Айны барлыкка китергән? | ……….. |
| Кем Кояшны хасил иткән? | ……….. |
| Кем Җирне, күкне, һаваны бар кылган? | ……….. |
| Кем күктә йолдызларны тотып тора? | ……….. |
| Кем Җиргә яңгыр яудыра? | ……….. |
| Кем кешене юктан бар кылган? | ……….. |
| Кем мине барлыкка китергән? | ……….. |
| Кем әти-әниемне яралткан? | ……….. |
| Кем хайваннарны бар иткән? | ……….. |
| Кем үсемлекләрне хасил иткән? | ……….. |
| Кем тауларны барлыкка китергән? | ……….. |
| Кем яшелчә-җимешләрне барлыкка китергән? | ……….. |
| Кем безгә ризык һәм бар кирәк-яракны бирә? | ……….. |
| Кем үле җирдән тере үсемлекләр бар кыла? | ……….. |
| Кем бер тамырдан төрле хуш исләр сибүче төрле чәчәкләр үстерә? | ……….. |
| Кем ғүмерҙәребеҙҙе ала? | ……….. |
| Кем гомерләребезне ала? | ……….. |
| Кем бар нәрсәне хасил итә? | ……….. |
| Кем бу Галәмнең иясе? | ……….. |

## АЛЛАҺ ТӘГАЛӘ АЛДЫНДА БЕЗНЕҢ БУРЫЧЛАРЫБЫЗ:

1 – Бер затны да Аңа тиңдәш итеп карамыйча, Бердәнбер Аллаһ Тәгаләгә ышану.

2 – Дөньядагы бар нәрсәдән ныграк итеп, бөтен йөрәк белән Аллаһны ярату.

3 – Бары тик Анда гына сыену эзләп, гөнаһларыбыздан ярлыкау сорау.

4 – Бары тик Аллаһ Тәгаләгә генә өмет баглап, Бердәнбер Аннан гына ярдәм үтенү.

5 – Һәрвакыт Бердәнбер Аңа гына табыну.

6 – Аллаһ Тәгалә тарафыннан бирелгән бар нәрсә өчен, Аңа рәхмәтле булу.

7 – Ул яратканны ярату, Ул кире какканны кире кагу.

8 – Аллаһ Тәгалә кушканнарны башкару, Ул тыйганнардан тыелу, хәрамнан ерак тору.

**Аллаһ Тәгаләнең барлыгын инкяр иткән тәкәббер кеше һәм аңа Имам Әгъзам Әбү Хәнифәнең җавабы турында хикәят:**

Борын заманда Багдад шәһәрендә бик билгеле кеше бер кеше яшәгән. Аны Имам Әгъзам Әбү Хәнифә дип атаганнар. Ул бөек галим булган, шуңа укучыларының саны да хисапсыз икән. Халык арасында ул зур ихтирам казанган.

Шул ук чорда үзен дөньядагы бар нәрсәдән дә хәбәрдар дип исәпләгән бер тәкәббер кеше дә яшәгән. Ул Аллаһ юк дип раслаган һәм кая барса да, шул хакта бәхәс кузгатырга яраткан.

Бу һавалы бәндә Әбү Хәнифә турында ишеткән һәм аның белән бәхәсләшеп алырга теләгән. Ул Багдадка килеп, Әбү Хәнифәне эзләп тапкан һәм аңа шул ук соравын биргән:

– Аллаһ бармы, әллә юкмы?

Әбү Хәнифә һич бәхәсләшеп тормыйча, бу бәндәгә иртәгәсен билгеләнгән урынга килергә кушкан һәм соравына шунда җавап алачагын әйткән.

Билгеле булуынча, Багдадны ике өлешкә бүлеп, шәһәр аша Тигр елгасы ага.

Икенче көнне сүз куешкан вакытка Әбү Хәнифә килмәгән. Тәкәббер бәндә аны бик озак көткән. Инде кайтырга җыенганда, кинәт аның янына Әбү Хәнифә килеп чыккан.

– Нигә соңладың?! Мөгаен, син минем белән бәхәскә керергә курыккансыңдыр, – дип кычкырына башлаган теге тәкәббер.

– Юк, курыкмадым, – дип җаваплаган Әбү Хәнифә. – Син минем елганың аръягында, шәһәрнең икенче өлешендә яшәвемне беләсең бит. Бүген төнлә давыл күперне агызып алып киткән. Шуңа күрә миңа елга янына килеп, күпернең үзеннән-үзе – инженерларсыз, төзүчеләрсез, эшчеләрсез




– киредән тергезелүен теләргә туры килде. Агачларга һәм ташларга күпер хасил итеп ятарга әмер бирдем. Дөрес, бу берникадәр вакытны алды, шулай да мин, соңлап булса да, синең яныңа килеп җиттем.

– Син алдашасың! – дип кычкырып җибәргән тәкәббер бәндә. – Күпер инженерларсыз, төзүчеләрсез, эшчеләрсез үзеннән-үзе төзелә ала мени?! Моңа бары тик акылдан язган кеше генә ышана ала!

Әбү Хәнифә моңа:

– Акылыңа кил, кешем! Син күпернең үзеннән-үзе төзелүе мөмкин түгел, дип исбатлыйсың. Алай булгач, бар Галәмнең үзеннән-үзе барлыкка килүе ничек мөмкин соң? Хәтта агачтагы яфрак та, җил чыкмыйча, селкенми бит. Ә син дөньядагы бер нәрсәнең дә үзеннән-үзе, сәбәпсез килеп чыкмаганын һаман аңлый алмыйсың! – дип җаваплап, кяфер тәкәбберне урынына утырткан.

## ФӘРЕШТӘЛӘРГӘ ЫШАНУ

**Фәрештәләрнең аермалы сыйфатлары:**

а) Фәрештәләр Илаһи нурдан яратылганнар. Алар гөнаһ кылмыйлар, җенессезләр һәм ашау-эчүгә мохтаҗ түгелләр.

б) Фәрештәләр күзгә күренмәсләр.

в) Фәрештәләр яшерен гыйлемгә ия түгел. Алар бары тик үзләренә Аллаһ Тәгалә тапшырган белемнәргә генә хәбәрдар.

**Фәрештәләрнең вазыйфалары:**

Фәрештәләрнең төп вазыйфасы – Аллаһны данлау һәм Аңа гыйбадәт кылу, Аллаһның әмерләрен урынына җиткерү.

**Иң мәшһүр дүрт фәрештәнең вазыйфалары:**

**1 – Җәбраил** *(галәйһиссәлам)* – Аллаһ Тәгаләнең әмер вә тыюларын пәйгамбәрләргә җиткерүче.

**2 – Микаил** *(галәйһиссәлам)* – яңгыр, кар, җил кебек таби-




гать күренешләре белән идарә итүче.

**3 – Исрафил** *(галәйһиссәлам)* – Сур исемле бер коралга өреп, Кыямәт көне килгәнлеген кешеләргә белгертүче.

**4 – Газраил** *(галәйһиссәлам)* – Аллаһның әмере белән әҗәле җиткән кешеләрнең җаннарын алучы.

Болар – фәрештәләрнең иң бөекләре. Аллаһ Тәгалә әмерләрен алар аша башка фәрештәләргә җиткерә.

**Кайбер башка фәрештәләрнең вазыйфалары:**

**Кирамән-Кәтибин:** Һәр кешенең уң һәм сул иңнәрендә торып, аның кылган гөнаһ-савапларын язып баручылар. Уң яктагы фәрештә – яхшы гамәлләрне, сул яктагысы гөнаһларны терки. Алар язган гамәлләр дәфтәре безгә Кыямәт көнендә хисап тотканда тапшырылачак.

**Мөнкәр һәм Нәкир:** Вафат булгач, кабердә бездән сорау алучылар.

**ХИКӘЯ:**

**Газраил** *(галәйһиссәлам)* **фәрештә ни рәвешле бер үк вакытта меңләгән кешенең җанын ала?**

Кадерле балалар! Әйдәгез, җаныбызны янып торган электр лампочкасы сыйфатында, ә үлемебезне аның сүнүе итеп күз алдына китерик. Безнең өйләребезне ут белән тәэмин итүче барлык тимерчыбыклар бер үк электростанциягә барып тоташа. Ә хәзер уйлап карагыз: шунда эшләүче инженер үз хезмәткәренә шәһәрнең тоташ бер районын электр челтәреннән өзәргә боерса, моның нәтиҗәләре нинди булыр иде? Хезмәткәр бу әмерне үтәү белән, меңләрчә йортларда янган меңләрчә лампочкалар бер үк вакытта сүнәчәк.

Шуның кебек үк, безнең җаннарыбыз да күренмәс җепләр белән Газраил *(галәйһиссәлам)* кулындагы идарә пультына тоташтырылган. Аның бер бармак хәрәкәте ярдәмендә генә дә меңләрчә җаннар үз тәннәрен ташлап китәргә мөмкиннәр.

Өстәвенә, Газраилгә *(галәйһиссәлам)* буйсынган миллион-





лаган башка фәрештә бар. Шуңа күрә, Газраил *(галәйһиссәлам)* әмере буенча, меңләгән тере затның җаннарын бер үк вакытта тартып алу һичбер кыенлык тудырмый.

## ИЗГЕ КИТАПЛАРГА ЫШАНУ

**Изге китаплар** – Аллаһ Тәгалә тарафыннан пәйгамбәрләргә җибәрелгән изге язмалар ул.

**Вәхи** – Аллаһ Тәгалә тарафыннан Җәбраил *(галәйһиссәлам)* фәрештә аркылы рухи юл белән пәйгамбәрләргә тапшырылган белем. Вәхи бары тик пәйгамбәрләргә генә җиткерелә.

Кайбер кыска, берничә биттән генә торган изге язмалар сәхифәләр дип атала. Алар түбәндәге пәйгамбәрләргә җибәрелгән:

Адәм *(галәйһиссәлам)* пәйгамбәргә – 10 сәхифә;

Шис *(галәйһиссәлам*) пәйгамбәргә – 50 сәхифә;

Идрис *(галәйһиссәлам)* пәйгамбәргә – 30 сәхифә;

Ибраһим *(галәйһиссәлам)* пәйгамбәргә – 10 сәхифә. Изге сәхифәләрнең берсе дә сакланмаган.

**Изге китаплар – дүртәү:**

**1 – Әт-Тәурат:** Муса *(галәйһиссәлам)* пәйгамбәргә җибәрелгән. Соңыннан тексты кешеләр тарафыннан үзгәртелгән.

**2 – Әз-Зәбур:** Давыт *(галәйһиссәлам*) пәйгамбәргә җибәрелгән. Соңыннан тексты кешеләр тарафыннан үзгәртелгән.

**3 – Әл-Инҗил:** Гайса *(галәйһиссәлам)* пәйгамбәргә җибәрелгән. Соңыннан тексты кешеләр тарафыннан үзгәртелгән.

**4 – Изге Коръән**: Аллаһ Тәгалә тарафыннан Җәбраил *(галәйһиссәлам)* фәрештә аркылы Мөхәммәт пәйгамбәргә

*(саллаллаһу галәйһи вә сәллам)* җибәрелгән. Ул – Аллаһ Тәгалә тарафыннан иңдерелеп, һич үзгәртүсез безнең көннәргә кадәр килеп җиткән бердәнбер изге китап.

Кайбер наданлыкта йөрүче мөселманнар бүген Изге Коръәнне кабер-төрбәләргә барып, үлгәннәрнең рухларына багышлап уку өчен генә кирәк, дип исәплиләр. Шулай ук Коръән сүрәләренә догаларның тулы мәгънәсен аңламаган авырулар гына мохтаҗ, дип табалар. Бу – төптән хата караш.

Изге Коръән мөселманның тууыннан алып үлгән көненә кадәр Аллаһ Тәгалә тарафыннан билгеләнгән барлык кануннарны һәм кагыйдәләрне үз эчендә берләштерә. Мөселман гомер буе, һәр мәсьәләдә дә Коръән күрсәтмәләренә таянырга тиеш.

Изге Коръән 23 ел дәвамында иңдерелгән. Ул 114 сүрәдән (бүлектән) һәм 6666 аятьтән тора.

## ПӘЙГАМБӘРЛӘРГӘ ЫШАНУ

**Пәйгамбәрләр** — Аллаһ Тәгаләнең гыйлемнәрен безгә җиткерү өчен, Аның тарафыннан аерым билгеләнгән кешеләр.

Пәйгамбәрләр мотлак рәвештә түбәндәге вәҗип сыйфатларга ия булырга тиешләр:

**1 – Садыйк:** Пәйгамбәрләр – дөньядагы иң дөрес һәм гадел кешеләр.

**2 – Әманәт:** Пәйгамбәрләр – бар мәсьәләдә дә иң ышанычлы затлар.

**3 – Тәблигъ:** Пәйгамбәрләр – Аллаһ Тәгаләнең кануннарын һәм васыятьләрен бар тулылыгы белән кешеләргә җиткерүчеләр.

**4 – Фәтанәт:** Пәйгамбәрләр – ачык зиһенгә һәм тирән акылга ия затлар.

**5 – Исамәт:** Пәйгамбәрләр – гөнаһсызлар.





**Пәйгамбәрләрнең саны:**

Адәм *(галәйһиссәлам)* – пәйгамбәрләрнең беренчесе, ә Мөхәммәт пәйгамбәр *(саллаллаһу галәйһи вә сәллам)* – соңгысы. Араларында бик күп пәйгамбәрләр булган. Алар барысы да кешеләрне бердәнбер Аллаһка ышанырга һәм Аңа гына гыйбадәт кылырга чакырганнар. Пәйгамбәрләрнең вафатыннан соң, кешеләр, гадәттә, башка илаһларга табына башлаганнар, шуңа күрә Аллаһ Тәгалә аларга яңа пәйгамбәрләр җибәреп торган.

**Изге Коръәндә 25 пәйгамбәрнең исеме телгә алына**:

| | | | |
|---|---|---|---|
| Адәм *(галәйһиссәлам)* | Ибраһим *(галәйһиссәлам)* | Муса *(галәйһиссәлам)* | Юныс *(галәйһиссәлам)* |
| Идрис *(галәйһиссәлам)* | Исмәгыйль *(галәйһиссәлам)* | Һарун *(галәйһиссәлам)* | Ильяс *(галәйһиссәлам)* |
| Нух *(галәйһиссәлам)* | Исхаҡ *(галәйһиссәлам)* | Давыт *(галәйһиссәлам)* | Әл-Ясагъ *(галәйһиссәлам)* |
| Һуд *(галәйһиссәлам)* | Ягъкуб *(галәйһиссәлам)* | Сөләйман *(галәйһиссәлам)* | Зәкәрия *(галәйһиссәлам)* |
| Салих *(галәйһиссәлам)* | Йосыф *(галәйһиссәлам)* | Әюп *(галәйһиссәлам)* | Яхъя *(галәйһиссәлам)* |
| Лут *(галәйһиссәлам)* | Шәгаеб *(галәйһиссәлам)* | Зөлкафил *(галәйһиссәлам)* | Гайса *(галәйһиссәлам)* |
| Мөхәммәт пәйгамбәр *(саллаллаһу галәйһи вә сәллам)* | | | |

**МОГҖИЗА** - Пәйгамбәрләрнең *(галәйһимуссәлам)* күрәзәлек сәләтенә ия булуларын дәлилләр өчен, Аллаһ Тәгаләнең ихтыяры һәм кодрәте белән, Алар тарафыннан башкарылган гадәти булмаган, гаҗәп күренеш. Кешеләр Аллаһның ярдәменнән тыш могҗиза кыла алмый.

## КЫЯМӘТ КӨНЕНӘ ЫШАНУ

Бу – Исрафил *(галәйһиссәлам)* фәрештә сур исемле бер коралга өргәч, барлык җан ияләренең үләчәгенә ышану. Шул мизгелдән алып, кешеләрнең яңадан туып, оҗмах ияләренең – оҗмахка, тәмугъ ияләренең тәмугъка керүенә кадәр узган вакыт Кыямәт көнен тәшкил итә.

Икенче фикер буенча, кешеләрнең фанилыкта кылган гамәлләренә хисап тотар өчен, яңадан терелгәннән соңгы мәңгелек тормышы Кыямәт көне дип атала. Бу вакытны төрлечә исемлиләр, ләкин иң таралганы – «Ахырзаман».

**Кабердәге тормыш.** Кешенең  үлеменнән алып, яңадан терелүенә кадәр узган вакыт аралыгы «кабердәге тормыш» эченә керә. Вафат булып, кабергә күмелгән кеше янына ике фәрештә килеп, аңардан: «Раббың кем?», «Пәйгамбәрең кем?», «Динең нинди?» – дип, сорау ала башлыйлар. Бу – кабердә җавап тоту дип атала. Кабердә сорау алуга һәр мәрхүм тарттырыла. Хәтта ул янып үлеп, аңардан бер чиметем көл генә калса да, барыбер җавап тотарга тиеш. Кабердәге тормыш Кыямәт көненең бер өлешен тәшкил итә. Оҗмахка керәсе кешеләр кабердә үк җәннәттәгечә яшәячәк; тәмугъ ияләре исә кабердә үк газап чигә башлаячак.

Кабердәге яшәешне җир тормышы белән чагыштырырга ярамый. Кешенең кабердәге халәте берникадәр йокы халәтенә охшаш.

**Оҗмах (Җәннәт)** – мөселманнар өчен әзерләнгән бүләк ул. Коръәннең бер аятендә Аллаһ Тәгалә болай ди: **«Алар өчен анда нәрсә телиләр – шул бар, һәм бездән тагын өстәләчәк»** (Әл-Кәһф, 35).

**Тәмугъ (Җәһәннәм)** - Аллаһ Тәгалә тарафыннан Аңа буйсынмаганнар өчен әзерләнгән җәза ул. Анда кяферләр, монафыйклар һәм гөнаһлары яхшы гамәлләреннән күбрәк булу аркасында, Аллаһ йөзендә яклау тапмаган мөселманнар урын алачак. Гөнаһлы мөселманнар, тиешле җәзаларын ал-

гач, тәмугътан котылачак, ә кяферләр, монафыйклар һәм мәҗүсиләр анда мәңгегә калачак.

**Җыен (Мәхшәр):** Исрафил *(галәйһиссәлам)* фәрештә беренче тапкыр Сурга өргәч, барлык җан ияләре үләчәк. Аллаһ Тәгаләдән башка бер тере зат та калмаячак. Шулай берникадәр вакыт үткәч, Аллаһ Тәгалә Исрафил *(галәйһиссәлам)* фәрештәне терелтәчәк. Исрафил *(галәйһиссәлам)* фәрештә икенче тапкыр Сурга өргәч, бөтен кешеләр терелеп, Хисап тотар өчен, Мәхшәр мәйданына җыелачак.

**Гамәлләр китабы:** Мәхшәр мәйданында кешеләргә фани дөньяда кылган барлык гамәлләре дә фәрештәләр тарафыннан теркәлгән дәфтәрләр тоттырылачак. Алар оҗмахка керүчеләрнең – уң кулларына, тәмугъка лаекларның сул кулларына тапшырылачак.

**Җавап (Хисап):** Аллаһ Тәгалә барысыннан да бер үк вакытта җирдә кылган гамәлләре өчен хисап таләп итәчәк. Һәм һәркем үзе өчен җавап тотачак. Пәйгамбәребез *(галәйһиссәлам)* түбәндәге сорауларга җавап бирмичә, беркем дә урыныннан кузгалмаячак, дип әйткән:

1 – Гомереңне нәрсәгә багышладың?

2 – Сиңа тапшырылган гыйлемнәрне нәрсәгә сарыф иттең?

3 – Ризыгыңны һәм мал-мөлкәтеңне ни рәвешле таптың һәм ничек файдаландың? Алар рөхсәт ителгән (хәләл) идеме, әллә тыелган (харәм) булдымы?

4 – Сиңа бирелгән тән белән нинди максаттан файдаландың: Аллаһка якынаю өченме, әллә Аның тарафыннан тыелган гамәлләрне башкару өченме?

Һәр кешедән әлеге сорауларга тулы җавап алыначак.

**Үлчәү (Мизан):** Монда кешенең изге һәм гөнаһлы гамәлләре бизмәнгә салыначак. Аларны үлчәгәндә беркемгә карата да гаделсезлек күрсәтелмәячәк. Яхшысы да, начары да – һәр гамәл үлчәнәчәк. Изге эшләрнең берсе унга исәпләнәчәк, ә гөнаһлар үз санында калачак.

**Сират күпере:** Бу күпер аша һәр кеше үтәргә тиеш. Ул тәмугъ өстеннән төзеләчәк. Хак мөселманнар, аның өстеннән узып, оҗмахка керәчәк, ә кяферләр, монафыйклар һәм мәҗүсиләр тәмугъка егылып төшәчәк. Сират күперен узганда күрәчәк авырлыклары кешенең Аллаһ Тәгалә алдында күрсәткән хезмәтләренә бәрабәр булачак.

## ХИКӘЯ:

**Терелгән дүрт кош.**

Ибраһим пәйгамбәр *(галәйһиссәлам)* барысына да: «Аллаһ Тәгалә үтерә дә, терелтә дә» – дип әйтә торган булган һәм моңа чын күңеленнән ышанган. Шулай да берчак ул:

– И Раббым! Үлеләрне ничек терелтәсең, күрсәт әле! – дип ялварган.

И Ибраһим! Син минем үлеләрне терелтә алуыма ышанмыйсың мени! – дип җаваплаган Аллаһ.

– Әлбәттә, ышанам, Раббым! Ләкин моны үз күзләрем белән күрсәм, йөрәгем тынычланыр иде.

Шуннан Аллаһ Тәгалә Ибраһим *(галәйһиссәлам)* пәйгамбәргә:

– Бар, дүрт кош тот һәм чакыру белән яныңа очып килерлек итеп, аларны үзеңә ияләштер. Соңыннан аларны үтер! Гәүдәләрен кискәләп, бергә бута. Шуннан аны дүрт өлешкә бүлеп, һәрберсен дүрт аерым кыя башына илтеп куй. Аларны чакыргач, һәммәсенең дә терелеп, яныңа очып килүләрен күрерсең. Иманыңны ныгыт һәм Аллаһның кодрәте чиксез икәнлеген, Аның тарафыннан яралтылган һәр нәрсәнең бөек акылга ия булуын белеп тор, – дигән.

Ибраһим *(галәйһиссәлам)* пәйгамбәр шатланган. Күгәрчен, әтәч, карга һәм тавис тотып, кулга ияләштергән. Кайда гына булсалар да, кошлар аның тавышына очып килгәннәр.

Көннәрдән бер көнне, Аллаһ Тәгалә кушуы буенча,

Ибраһим *(галәйһиссәлам)* пәйгамбәр кошларны үтергән. Гәүдәләрен кискәләп, бергә бутаган һәм дүрт өлешкә бүлеп, һәрберсен дүрт аерым кыя башына илтеп куйган. Шуннан аулак урынга яшеренеп, кошларны үзенә чакыра башлаган. Кошлар шунда ук терелеп, аның янына очып кайткан.

Моны күреп, Ибраһим *(галәйһиссәлам)* пәйгамбәр Аллаһ Тәгалә алдында егылган һәм Аңа рәхмәт укыган. Шулай итеп, аның иманы ныгыган.

## ТӘКЪДИРГӘ ҺӘМ ЯЗМЫШКА ЫШАНУ

**Тәкъдир (Кадәр):** Аллаһ Тәгалә киләчәктә булачак һәр вакыйганың вакытын, рәвешен һәм урынын алдан билгеләп куйган. Тәкъдир Аллаһ әгаләнең «Әл-Гыйлем» сыйфатыннан килеп чыга: «Ул нәрсә булган һәм нәрсә булачак – барысын да белә».

**Язмыш (Кадә):** Дөньядагы һәр нәрсә Аллаһ Тәгаләнең ихтыяры буенча башкарыла. Һәр вакыйга Аның тарафыннан катгый билгеләнгән вакытта, шартларда һәм урында үтә. Барысын да Аллаһ Тәгалә алдан билгели һәм Үзе үк гамәлгә ашыра. Кеше Аллаһ Тәгалә тарафыннан бирелгән ихтыярына таянып, үзенә язган язмышны сайлый гына ала. Әгәр тәкъдирне киләчәкнең планы, ә язмышны шул план буенча башкарылган вакыйгалар тезмәсе сыйфатында күз алдына китерсәк, алар арасындагы бәйләнешне ачыграк аңларга мөмкин.

**Кеше кылган гамәлләр һәм алар өчен җаваплылык:**

**1) Кеше тормышында аның ихтыярыннан тыш була торган вакыйгалар:**

Алар исәбенә дөньяга килү, җенес, тышкы кыяфәт, ата-ана, гомер озынлыгы кебек безгә бәйле булмаган вакыйга-күренешләр керә. Алар ихтыярыбыздан тыш башкарыла һәм шуңа алар өчен без җавап бирмибез.

**2) Кешенең үз ихтыяры буенча башкарыла торган вакыйгалар:**

Аллаһ Тәгалә безгә сайлау хокукын биргән. Әгәр ул булмаса, Аллаһ Тәгалә кешеләрне гөнаһлары өчен җәзалый да, изге гамәлләре өчен бүләкли дә алмас иде. Сайлавыбыз өчен без Аллаһ Тәгалә алдында җаваплы. Җаваплылык «Ни өчен моны эшләдең?» соравы белән билгеләнә.

Мәсәлән, автобус йөртүче теләсә, уңга-сулга борылырга мөмкин; теләмәсә, туры бара ала. Шулай ук ул, тормозларны файдаланып, автобусны туктатырга да мөмкин. Һәлакәт була калса, шофердан машина моторының эшләү рәвеше турында сорап тормаячаклар. Аңа ни өчен шулай кызу баруы, ни өчен уңга-сулга борылуы, ни өчен вакытында тукталмавы турындагы сорауларга җавап бирергә туры киләчәк.

## ЯХШЫЛЫК БЕЛӘН ЯВЫЗЛЫКНЫҢ АЛДАН БИЛГЕЛӘНҮЕНӘ ЫШАНУ

**Яхшылык** – ул, ахырда, кеше өчен файдалы гамәл.

**Явызлык** – кешегә зыян китерүче гамәл. Аллаһ Тәгалә бердәнбер барлыкка китерүче булып тора, һәм Ул яхшылык белән явызлыкны да яралткан. Изге Коръәндә: «Аллаһ – һәммәсен дә бар кылучы», – дип әйтелгән. Ислам динендә яхшы гамәлләр башкарырга боерылган, явыз эшләр тыелган.

**Явызлыкны бар кылуның мәгънәсе:**

а) Кайчак үзебез өчен явызлык дип саналган гамәлләр безгә генә шулай күренергә мөмкин. Һәрнәрсәнең асылында Аллаһ Тәгаләнең бөек Акылы ята. Безгә файдасыз һәм зыянлы булып күренгән әйберләрнең башка кешеләр өчен файдалы һәм кирәкле булып чыгуы ихтимал.

б) Явызлык яхшылыкның ни кадәр кыйммәт икәнлеген күрсәтә. Мисал өчен, кеше чирләп карамыйча, сәламәтлекнең ни дәрәҗәдә кадерле булуын тулысынча аңлый алмый.

**Яхшылык һәм явызлыкка карата безнең мөнәсәбәтебез:**

Һәрбер яхшылык өчен, без Аллаһ Тәгаләгә рәхмәтле булырга тиешбез. Әгәр инде явызлык килсә, сабырлык күрсәтеп, аннан сакланырга тырышырга бурычлыбыз.

**Ризык:** Һәр җан иясенең яшәве өчен, Аллаһ Тәгалә тарафыннан ризык билгеләнгән. Үзенә ризык табу һәр кешенең бурычы булып тора. Аны рөхсәт ителгән (хәләл), яисә тыелган гамәлләр аша (харәм) табу юлларын билгеләү кешенең үз ихтыярында.

**Әҗәл:** Кешенең фани дөньядагы тормышы тәмамлануын аңлата. Үзенең әҗәл вакытын беркем дә белми. Яшьлектәме, әллә картлыктамы, авыргандамы, әллә сәламәт чактамы – әҗәл Аллаһ Тәгалә тарафыннан билгеләнгәнчә киләчәк. Изге Коръән безне болай дип искәртә:

**«...әгәр аларның әҗәл вакыты җитсә, алар аны бер сәгатькә кичектерә дә, тизләтә дә алмаячаклар»** *(Ән-Нәһел, 61)*



# КЫСКА СҮРӘЛӘР ҺӘМ АЯТЬЛӘР

**ИГЪТИБАР ИТЕГЕЗ:** Транскрипция буенча уку гарәп теленнән аерыла. Шуңа сүрәләрне гарәп тексты буенча яттан өйрәнергә кирәк.

## СӘНӘ

سُبْحَا نَكَ اللّٰهُمَّ وَبِحَمْدِكَ ۞ وَتَبَارَكَ اسْمُكَ ۞ وَتَعَالٰى
جَدُّكَ ۞ (وَجَاَّثَنَاَ ؤُكَ) ۞ وَ لَآ اِلٰهَ غَيْرُكَ

*«Сүбхәәнәкә-ллааһүммә вә бихәмдикә вә тәбәә-ракәсмүкә вә тәгааләә җәддүкә (вә җәллә сәнәәүк) вә ләә иләәһә гайрук».*

Искәрмә: җәя эченә алынган сүзләр җеназа намазында гына укыла.

**Тәфсире:** «И, Аллаһ, Синең пакьлегеңне һәм мактаулыгыңны беләмен. Синең исемең мөбарәктер һәм дәрәҗәң олугтыр. Синнән башка һичбер илаһ юк».

## ӘТТӘХИЙЙӘТ

اَلتَّحِيَّاتُ لِلّٰهِ وَالصَّلَوَاتُ وَالطَّيِّبَاتُ ۞ السَّلَامُ عَلَيْكَ
اَيُّهَا النَّبِىُّ وَرَحْمَةُ اللّٰهِ وَبَرَكَاتُهُ ۞ السَّلَامُ عَلَيْنَاوَعَلى
عِبَادِاللّٰهِ الصَّالِحِينَ ۞ اَشْهَدُاَنْ لَآاِلٰهَ اِلَّا اللّٰهُ وَاَشْهَدُ اَنَّ
مُحَمَّدًاعَبْدُهُ وَرَسُولُهُ ۞

*«Әт-тәхиййәәтү лилләәһи вәс-саләвәәтү вәт-таййибәәт. Әссәләәмү галәйкә әййүһән-нәбиййү вә рахмәтүллааһи вә бәракәәтүһ. Әссәләәмү галәйнәә вә галәә гыйбәәди-лләәһис-саалихииин. Әшһәдү әлләә*

*иләәһә иллә-ллааһү вә әшһәдү әннә Мүхәммәдән габдүһүү вә расүүлүһ».*

**Тәфсире:** «Тел гыйбадәтләре дә, тән гыйбадәтләре дә, мал гыйбадәтләре дә һәркайсы Аллаһ Тәгалә өчендер. И, Пәйгамбәребез, сиңа Аллаһ Тәгаләнең сәламе, рәхмәте һәм бәрәкәтләре булсын. Шулай ук сәлам безгә һәм Аллаһ Тәгаләнең барлык изге бәндәләренә дә булсын. Гуаһлык бирәмен ки, тәхкыйк, Аллаһ Тәгаләдән башка һичбер илаһ юк һәм Мөхәммәт *(саллаллаһу галәйһи вә сәллам)* Аның колы һәм илчесе».

## АЛЛААҺҮММӘ САЛЛИ

اَللَّهُمَّ صَلِّ عَلَى مُحَمَّدٍ وَ عَلَى آلِ مُحَمَّدٍ ۞
كَمَا صَلَّيْتَ عَلَى اِبْرَاهِيمَ وَ عَلَى آلِ اِبْرَاهِيمَ ۞ اِنَّكَ حَمِيدٌ مَجِيدٌ

*Аллааһүммә салли галәә Мүхәммәдин вә галәә әәли Мүхәммәд, кәмәә салләйтә галәә Ибрааһиимә вә галәә әәли Ибрааһиим. Иннәкә Хәмиидүм Мәҗиид.*

**Тәфсире:** «И, Раббым, Ибраһимга *(галәйһиссаләм)* һәм аның өммәтенә рәхмәт кылганың кебек, Мөхәммәт *(саллаллаһу галәйһи вә сәллам)* пәйгамбәргә һәм аның өммәтенә дә рәхмәт кыл! Тәхкыйк, Син мактаулы һәм олугсың!»

## АЛЛААҺҮММӘ БӘӘРИК

اَللَّهُمَّ بَارِكْ عَلَى مُحَمَّدٍ وَ عَلَى آلِ مُحَمَّدٍ ۞ كَمَا بَارَكْتَ
عَلَى اِبْرَاهِيمَ وَ عَلَى آلِ اِبْرَاهِيمَ اِنَّكَ حَمِيدٌ مَجِيدٌ ۞

*Аллааһүммә бәәрик галәә Мүхәммәдин вә галәә әәли Мүхәммәд, кәмәә бәәрактә галәә Ибрааһиимә вә галәә әәли Ибрааһиим. Иннәкә Хәмиидүм Мәҗиид.*




**Тәфсире:** «И, Раббым, Ибраһим *(галәйһиссаләм)* һәм аның өммәтенә бәрәкәт биргәнең кебек, Мөхәммәт *(саллаллаһу галәйһи вә сәллам)* пәйгамбәргә һәм аның өммәтенә дә бәрәкәт бир! Тәхкыйк, Син мактаулы һәм олугсың!»

## РАББӘНӘӘ

رَبَّنَا آتِنَا فِي الدُّنْيَا حَسَنَةً وَ فِي الْآخِرَةِ حَسَنَةً وَقِنَا عَذَابَ النَّارِ ۞

رَبَّنَا اغْفِرْ لِى وَ لِوَالِدَىَّ وَ لِلْمُؤْمِنِينَ يَوْمَ يَقُومُ الْحِسَابِ ۞

*Раббәнәә әәтинә фиддүньйәә хәсәнәтәүв вә фил-әәхыйрати хәсәнәтәүв вә кыйнәә газәәбә-н-нәәәръ.*

*Раббәнәә гъфирлии вәли-вәлидәййә вә лил-мөэмиининә йәүмә йәкүмүл-хисаб.*

**Тәфсире:** «И, Раббыбыз, безгә дөньяда да, ахирәттә дә изгелекне бир! Һәм безне җәһәннәм газабыннан сакла!

И, Раббыбыз, тәүбәләребезне кабул кылып, ата-анамны һәм барлык мөэминнәрне Кыямәт көнендә гафу ит!»

## КУНУТ ДОГАСЫ

اَللّٰهُمَّ إِنَّا نَسْتَعِينُكَ وَ نَسْتَغْفِرُكَ وَ نَسْتَهْدِيكَ ۞ وَ نُؤْمِنُ بِكَ وَ نَتُوبُ اِلَيْكَ ۞ وَ نَتَوَكَّلُ عَلَيْكَ وَ نُثْنِى عَلَيْكَ الْخَيْرَ كُلَّهُ نَشْكُرُكَ وَ لاَ نَكْفُرُكَ وَ نَخْلَعُ وَ نَتْرُكُ مَنْ يَفْجُرُكَ ۞

*Әллааһүммә иннәә нәстәгыйинүкә, вә нәстәгъфирукә, вә нәстәһдиикә, вә нуэминү бикә вә нәтүүбү иләйкә вә нәтәвәккәлү галәйкә вә нүснии галәйкәл-хайра күлләһү нәшкүрукә, вә ләә нәкфүрукә, вә нәхъләгу, вә нәтрукү мәй-йәфҗүрук.*

**Тәфсире:** «И, Раббыбыз, тәхкыйк, без Синнән ярдәм эстибез һәм Синнән гөнаһларыбызны ярлыкавыңны сорыйбыз. Вә дәхи Сиңа иненабыз һәм тәвәкәллек кылып, һәрбер эшләребезне Сиңа тапшырабыз. Дәхи Сине мактыйбыз, Сиңа шөкер кылабыз, кяферлек кылмыйбыз. Сиңа ышанмаган кешеләрне кире кагып, алардан ерак торабыз».

اَللَّهُمَّ اِيَّاكَ نَعْبُدُ وَ لَكَ نُصَلِّى وَ نَسْجُدُ وَ اِلَيْكَ نَسعْىَ وَ نَحْفِدُ نَرْجُو
رَحْمَتَكَ وَ نَخْشَى عَذَابَكَ اِنَّ عَذَابَكَ بِاْلكُفَّارِ مُلْحِقٌ ۞

*Аллааһүммә иййәәкә нәгъбүдү, вә ләкә нүсаллии, вә нәсҗүдү, вә иләйкә нәсгаа, вә нәхъфидү; нәрҗү рахмәтәкә вә нәхъшәә газәәбәк. Иннәә газәәбәкә бил-күффәәри мүлхыйкъ.*

**Тәфсире:** «И, Раббыбыз, без Сиңа гына гыйбадәтләребезне багышлыйбыз, Синең өчен генә намаз укыйбыз, сәҗдә кылабыз һәм Сиңа якынрак булырга тырышабыз. Рәхмәтеңне өмет итәбез, газабыңнан куркабыз. Тәхкыйк, Синең газабың имансыз кешеләргә генә төшүчедер».

## АЯТЕЛ КӨРСИ

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمَنِ الرَّحِيم ۞ اللّهُ لاَ إِلَـهَ إِلاَّ هُوَ الْحَيُّ الْقَيُّومُ لاَ تَأْخُذُهُ سِنَةٌ
وَلاَ نَوْمٌ لَّهُ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الأَرْضِ مَن ذَا الَّذِي يَشْفَعُ عِنْدَهُ إِلاَّ
بِإِذْنِهِ يَعْلَمُ مَا بَيْنَ أَيْدِيهِمْ وَمَا خَلْفَهُمْ وَلاَ يُحِيطُونَ بِشَيْءٍ مِّنْ
عِلْمِهِ إِلاَّ بِمَا شَاء وَسِعَ كُرْسِيُّهُ السَّمَاوَاتِ وَالأَرْضَ وَلاَ
يَؤُودُهُ حِفْظُهُمَا وَهُوَ الْعَلِيُّ الْعَظِيمُ

*Аллааһү ләә иләәһә илләә һүәл-хәййүл-каййүүмү ләә тәәхузүһүү синәтүв-вә ләә нәүүм. Ләһүү мәә фиссәмәәвәәти вә мәә фил-әрьдый мәң зәлләзии йәшфәгү*

*гиңдәһүү илләә би-изниһ. Йәгләму мәә бәйнә әйдииһим вә мәә хальфәһүм вә ләә йүхиитуунә би шай-иммин гилмиһии илләә би мәә шәәә-ә вәсигә күрсиййүһүс-сәмәәвәәти вәл-әрьда вә ләә йәүүдүһүү хифзуһүмәә вә һүәл-гәлиййүл-гәзыйиим.*

**Тәфсире:** «Бер Аллаһтан башка һичбер затка гыйбадәт кылу тиеш түгел. Ул Аллаһ мәңге тере, үзе яралткан әйберләр өстеннән һәрвакыт карап, күзәтеп тора. Аны йокымсырау да, йокы да алмый. Җир-күкләрдәге бөтен нәрсәләр: җанлысы да, җансызы да Аллаһ Тәгаләнең милке һәм коллары. Беркем дә Аллаһ Тәгаләнең рөхсәтеннән тыш Аның хозурында башка берәүне яклый алмас. Аллаһ Тәгалә аларның хәзерге хәлләрен дә, аннары булачак хәлләрен дә яхшы белә. Алар Аллаһ Тәгалә Үзе белдергән кадәр генә беләләр. Җир-күкләр һәм алардагы нәрсәләрне саклап, карап, күзәтеп, тәрбияләп тору Аллаһ Тәгаләгә бернинди авырлык, мәшәкать китерми. Аллаһ Тәгалә биниһая бөек һәм олуг заттыр!»

## ФАТЫЙХА СҮРӘСЕ

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمَنِ الرَّحِيمِ

الْحَمْدُ لِلّهِ رَبِّ الْعَالَمِينَ﴿٢﴾
الرَّحْمنِ الرَّحِيمِ﴿٣﴾ مَالِكِ
يَوْمِ الدِّينِ﴿٤﴾ إِيَّاكَ نَعْبُدُ وإِيَّاكَ
نَسْتَعِينُ﴿٥﴾ اهدِنَــــا الصِّرَاطَ
المُستَقِيمَ﴿٦﴾ صِرَاطَ الَّذِينَ
أَنعَمتَ عَلَيهِمْ غَيرِ المَغضُوبِ
عَلَيهِمْ وَلاَ الضَّالِّينَ﴿٧﴾

*Бисмилләәһир-рәхмәәнир-рахиим! Әлхәмдү лиләәһи раббил-гааләмин. Әррахмәәнир-рахииим. Мәәлики йәүмид-диииин. Иийййәәкә нәгъбүдү вә иийййәәкә нәстәгыйииин. Иһдинәс-сыйраатаљь-мүсьтәкыйиим. Сыйраата-лләзиинә әнгамтә галәйһим, гайрил-мәгъдууби галәйһим вәләд-даааллииин!*

**Тәфсире:** «Мактау, чынлыкта, галәмнәрнең тәрбиячесе булган Аллаһ өчен генәдер. Мәрхәмәтле Аллаһ дөньядагы барча җан ияләренә, шул җөмләдән кешеләргә дә Үзенең нигъмәтләреннән файдаланырга рөхсәт бирде. Аллаһ үзенең Рахим сыйфаты белән

ахирәттә мөэминнәргә генә рәхмәт кылучы. Һәм Кыямәт көненең Падишаһы өчендер чын мактау. Фәкать Сиңа гына гыйбадәт кылабыз. Шулай ук фәкать Синнән генә ярдәм сорыйбыз. Безне туры юлга күндер: Үзең нигъмәтләндергән кешеләрнең, ачуың төшмәгән һәм адашмаганнарның юлына!»

## НӘС СҮРӘСЕ

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمَنِ الرَّحِيمِ

قُلْ أَعُوذُ بِرَبِّ النَّاسِ﴿١﴾ مَلِكِ النَّاسِ﴿٢﴾ إِلَهِ النَّاسِ ﴿٣﴾ مِن شَرِّ الْوَسْوَاسِ الْخَنَّاسِ ﴿٤﴾ الَّذِي يُوَسْوِسُ فِي صُدُورِ النَّاسِ﴿٥﴾ مِنَ الْجِنَّةِ وَ النَّاسِ ﴿٦﴾

*Бисмилләәһир-рәхмәәнир-рахиим! Куль әгүүзү бираббин-нәәәс. Мәликин-нәәәс. Иләәһин-нәәәс. Миң шәррил-вәсвәәсил-ханнәәәс. Әлләзии йүвәсьүисү фии судүрин-нәәәс. Минәл-җиннәти вән-нәәәс.*

**Тәфсире:** «Кешеләрне тәрбия кылучы Аллаһка сыенам», – дип әйт. Кешеләрнең падишаһына. Кешеләрнең Аллаһына. Шыпырт кына килеп котыртучының явызлыгыннан. Ул, кабахәт, кешеләрнең күңелләренә коткы салып йөри. Үзе исә җеннәрдән дә, кешеләрдән дә була!»

## ФӘЛӘКЪ СҮРӘСЕ

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمَنِ الرَّحِيمِ

قُلْ أَعُوذُ بِرَبِّ الْفَلَقِ ﴿١﴾ مِن شَرِّ مَا خَلَقَ ﴿٢﴾ وَمِن شَرِّ غَاسِقٍ إِذَا وَقَبَ ﴿٣﴾ وَمِن شَرِّ النَّفَّاثَاتِ فِي الْعُقَدِ ﴿٤﴾ وَمِن شَرِّ حَاسِدٍ إِذَا حَسَدَ ﴿٥﴾

*Бисмилләәһир-рәхмәәнир-рахиим! Куль әгүүзү бираббил-фәләкъ. Миң шәрри мәә халәкъ. Вә миң шәрри гаасикыйн изәә вәкабе. Вә миң шәррин-нәффәәсәәти фил-гукаде. Вә миң шәрри хәәсидин изәә хәсәде.*

**Тәфсире:** «Таңның Раббысына сыенам», – дип әйт. Ул яралткан нәрсәләрнең явызлыгыннан. Һәр кичнең кап-караңгы

вакытындагы хәвеф-хәтәр, явызлыклардан. Һәм, төеннәргә өреп, сихерләүче хатыннарның явызлыгыннан. Һәм көнченең көнләгән вакытындагы явызлыгыннан!»

## ИХЛАС СҮРӘСЕ

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمَنِ الرَّحِيمِ

قُلْ هُوَ اللَّهُ أَحَدٌ ﴿١﴾ اللَّهُ الصَّمَدُ ﴿٢﴾ لَمْ يَلِدْ وَلَمْ يُولَدْ ﴿٣﴾ وَلَمْ يَكُن لَّهُ كُفُوًا أَحَدٌ ﴿٤﴾

*Бисмилләәһир-рәхмәәнир-рахиим! Куль һүАллааһү әхәде. Аллааһүс-саміәде. Ләм йәлиде. Вә ләм йүүләде. Вә ләм йәкүлләһүү күфүән әхәде.*

**Тәфсире:** «Аллаһ Тәгалә – Бер», – дип әйт. Һәм Аллаһ Тәгалә – мәңгелектер. Бөтен мәхлуклар да Аңа мохтаҗ. Үзе исә, һичбер нәрсәдән моңсыздыр. Аллаһ Тәгалә беркемне дә тудырмады, Үзе дә беркемнән дә тумады. Һәм Аңа һичкем тиңдәш булмады».

## БӘЛА-КАЗАДАН, КАЙГЫ-ХӘСРӘТТӘН САКЛАНУ ӨЧЕН УКЫЛА ТОРГАН СҮРӘЛӘР:

## МӘСӘД СҮРӘСЕ

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمَنِ الرَّحِيمِ

تَبَّتْ يَدَا أَبِي لَهَبٍ وَتَبَّ ﴿١﴾ مَا أَغْنَى عَنْهُ مَالُهُ وَمَا كَسَبَ ﴿٢﴾ سَيَصْلَى نَارًا ذَاتَ لَهَبٍ ﴿٣﴾ وَامْرَأَتُهُ حَمَّالَةَ الْحَطَبِ ﴿٤﴾ فِي جِيدِهَا حَبْلٌ مِّن مَّسَدٍ ﴿٥﴾

*Бисмилләәһир-рәхмәәнир-рахиим! Тәббәт йәдәәә әбии ләһәбиүв-вә тәббе. Мәәә әгънәә гәнһү мәәлүһүү вә мәә кәсәбе. Сәйәсъләә нәәраң зәәтә ләһәбе. Вәмра-әтүһүү хәммәәләтәлхәтабе. Фии җиидиһәә хәбелүм мим мәсәде.*

**Тәфсире:** «Әбү Ләһәбнең кулы корысын! Һәм корыды да! Аңа малы да, кәсеп кылган нәрсәләре дә ярдәм итмәде. Ул тиздән гөрләп янучы утка керәчәк. Үзенең утын ташучы хатыны белән бергә. Муенында хөрмә агачы мунчаласыннан бавы да булыр».

## НАСР СҮРӘСЕ

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمَنِ الرَّحِيمِ

إِذَا جَاءَ نَصْرُ اللَّهِ وَالْفَتْحُ ﴿١﴾ وَرَأَيْتَ النَّاسَ يَدْخُلُونَ فِي دِينِ اللَّهِ أَفْوَاجاً ﴿٢﴾ فَسَبِّحْ بِحَمْدِ رَبِّكَ وَاسْتَغْفِرْهُ إِنَّهُ كَانَ تَوَّاباً ﴿٣﴾

*Бисмилләәһир-рәхмәәнир-рахиим! Изәә җәәәә-ә нәсъруллааһи вәл-фәтх. Вәра-әйтән-нәәсә йәдехулүүнә фии диинилләәһи әфвәәҗәә. Фәсәббих бихәмди раббикә вәстәгъфирьһү иннәһүү кәәнә тәүввәәбәә.*

**Тәфсире:** «Аллаһ Тәгаләнең ярдәме белән җиңү килгән вакытта, кешеләрнең төркем-төркем булып, Аллаһ диненә кергәннәрен күрерсең. Шул вакытта син Раббыңны мактап тәсбих әйт, Аннан гөнаһларыңны ярлыкавын сора. Ул, әлбәттә, тәүбәләрне кабул итүче».

## КӘФИРУН СҮРӘСЕ

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمَنِ الرَّحِيمِ

قُلْ يَا أَيُّهَا الْكَافِرُونَ ﴿١﴾ لَا أَعْبُدُ مَا تَعْبُدُونَ ﴿٢﴾ وَلَا أَنتُمْ عَابِدُونَ مَا أَعْبُدُ ﴿٣﴾ وَلَا أَنَا عَابِدٌ مَّا عَبَدتُّمْ ﴿٤﴾ وَلَا أَنتُمْ عَابِدُونَ مَا أَعْبُدُ ﴿٥﴾ لَكُمْ دِينُكُمْ وَلِيَ دِينِ ﴿٦﴾

*Бисмилләәһир-рәхмәәнир-рахиим! Куль йәәәә әййүһәл-кәәфируүүн. Ләәә әгъбүдү мәә тәгъбүдүүн. Вә ләә әңтүм гәәбидүүнә мәәә әгъбүде. Вә ләә әнә гәәбидүм мәә гәбәттүм. Вә ләә әңтүм гәәбидүүнә мәәә әгъбүде. Ләкүм диинүкүм вәлийәдииин.*

**Тәфсире:** «Әй, сез, кяферләр! – дип әйт. – Мин сез табына торган нәрсәләргә табынмаячакмын. Сез дә бит мин гыйбадәт кыла торган Затка гыйбадәт кылучылардан түгел. Мин дә сез табынган нәрсәләргә табынучы түгел. Сез дә мин гыйбадәт кыла торган Затка гыйбадәт кылучылардан түгел. Сезнең мөшриклегегез – үзегезгә, минем динем,тәүхидем – үземә»

## КӘҮСӘР СҮРӘСЕ

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمَنِ الرَّحِيمِ

إِنَّا أَعْطَيْنَاكَ الْكَوْثَرَ ﴿١﴾ فَصَلِّ لِرَبِّكَ وَانْحَرْ ﴿٢﴾ إِنَّ شَانِئَكَ هُوَ الأَبْتَرُ﴿٣﴾

*Бисмилләәһир-рәхмәәнир-рахиим! Иннәәә әгтайнәәкәл-кәүсәръ. Фәсалли лираббикә вәнхәръ. Иннә шәәни-әкә һүәл-әбетәръ.*

**Тәфсире:** «Чынлыкта, Без сиңа Кәүсәрне бирдек. Раббың – Аллаһ Тәгалә ризалыгы өчен генә намаз укы һәм корбан чал. Әлбәттә, синең дошманың киләчәктән мәхрүмдер».

## МӘГҮН СҮРӘСЕ

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمَنِ الرَّحِيمِ

أَرَأَيْتَ الَّذِي يُكَذِّبُ بِالدِّينِ ﴿١﴾ فَذَلِكَ الَّذِي يَدُعُّ الْيَتِيمَ ﴿٢﴾ وَلا يَحُضُّ عَلَى طَعَامِ الْمِسْكِينِ ﴿٣﴾ فَوَيْلٌ لِّلْمُصَلِّينَ ﴿٤﴾ الَّذِينَ هُمْ عَن صَلاتِهِمْ سَاهُونَ﴿٥﴾ الَّذِينَ هُمْ يُرَاؤُونَ﴿٦﴾ وَيَمْنَعُونَ الْمَاعُونَ﴿٧﴾

*Бисмилләәһир-рәхмәәнир-рахиим! Әра-әйтәлләзии йүкәззибү бид-дииин. Фәзәликәлләзии йәдүггүл-йәтииим. Вә ләә йәхүдду гәләә тагәәмил-мискиин. Фәвәйлүл-лил-мүсаллииин. Әлләзиинә һүм гәң саләәтиһим сәәһүүүн. Әлләзиинә һүм йүраааагүүн. Вә йәмнәгүүнәл-мәәгүүүн.*

**Тәфсире:** «Син динне ялганга чыгаручы кешене күрмәдеңмени? Ятимнәрне куучы да шул ук кеше бит. Ул мескеннәргә тәгам бирергә дә кызгана. Шул төр намаз укучыларга үкенеч булсын ки, алар үзләренең нәрсә укыганнарын да белмиләр. Алар кеше күрсен өчен генә тырышалар. Һәм алар кешеләргә кирәкле кечкенә генә нәрсәне дә биреп торудан баш тарталар».

## КОРӘЕШ СҮРӘСЕ

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمَنِ الرَّحِيمِ

لِإِيلَافِ قُرَيْشٍ ﴿١﴾ إِيلَافِهِمْ رِحْلَةَ الشِّتَاءِ وَالصَّيْفِ ﴿٢﴾ فَلْيَعْبُدُوا رَبَّ هَٰذَا الْبَيْتِ ﴿٣﴾ الَّذِي أَطْعَمَهُم مِّن جُوعٍ وَآمَنَهُم مِّنْ خَوْفٍ ﴿٤﴾

*Бисмилләәһир-рәхмәәнир-рахиим! Ли ииләәфи кураиииш. Ииләәфиһим рихләтәш-шитәәәә-и вәс-саииф. Фәлйәгъбүдүү раббә һәәзәл-бәиият. Әлләзиии әтъгәмәһүм миң җүүгиүв-вә әәмәнәһүм мин хаүүүф.*

**Тәфсире:** «Корәешләрнең иминлеге өчен. Кышкы һәм җәйге сәфәрләрендәге иминлекләре өчен. Бу Йортның Раббысы булган Аллаһ Тәгаләгә гыйбадәт кылсыннар. Ул шундый Аллаһ ки, аларны ачлыктан коткарыр һәм хәвеф-хәтәрдән имин кылыр».

## ФИЛ СҮРӘСЕ

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمَنِ الرَّحِيمِ

أَلَمْ تَرَ كَيْفَ فَعَلَ رَبُّكَ بِأَصْحَابِ الْفِيلِ ﴿١﴾ أَلَمْ يَجْعَلْ كَيْدَهُمْ فِي تَضْلِيلٍ ﴿٢﴾ وَأَرْسَلَ عَلَيْهِمْ طَيْرًا أَبَابِيلَ ﴿٣﴾ تَرْمِيهِم بِحِجَارَةٍ مِّن سِجِّيلٍ ﴿٤﴾ فَجَعَلَهُمْ كَعَصْفٍ مَّأْكُولٍ ﴿٥﴾

*Бисмилләәһир-рәхмәәнир-рахиим! Әләм тәра кәйфә фәгәлә раббүкә би әсъхәәбил-фиил. Әләм йәҗгәл кәйдәһүм фии тәдълиииил. Вә әрсәлә гәләйһим тайран әбәәбиил. Тәрмииһим бихиҗәәратим миң сиҗииил. Фәҗәгәләһүм кәгәсъфим мәэкүүүл.*

**Тәфсире:** «Сиңа Раббыңның фил ияләре белән нәрсә эшләгәне хакында хәбәр килеп ирешмәдемени? Аларның хәйлә-мәкерләрен юкка чыгарганын белмисеңмени? Ул алар өстенә көтү-көтү кошлар җибәрде. Ул кошлар алар өстенә балчыктан катырылган ташлар аттылар. Шулай итеп, Аллаһ Тәгалә аларны ашалып, тетелеп беткән салам хәленә китерде».

# ЭЧТӘЛЕК



**Асым Уйсал**

**Учусь тахарату и намазу**

*(на татарском языке)*

Переводчик и литературный редактор –
кандидат филологических наук Ильдус Фазлутдинов
Канонический редактор – Айдар Хабибуллин

Место издания: Московская типография № 13
1005005, г.Москва, Денисовский переулок, 30
Тираж: 7.000 экземпляров



Лучший Пример - 1, 2, 3 | Тасаввуф | На пике цивилизаций | История Пророков - 1, 2, 3, 4, 5 | Последний Вздох | Мусульманский Календарь 2009



Земная жизнь и её блага | Истории из Корана | 40 Хадисов в рассказах | Мои первые шаги | Исламское Вероучение | Основы Исламских Знаний | 52 Пятничные Проповеди



Медицина Пророка | Ислам Вера Поклонение | Мухаммад Мустафа (сас) | Семейная Педагогика | Женщина в Исламе | Рассказы из уст нашего пророка | Жены Пророка



Учусь читать Коран | Дуа и Суры | Вакф Благотворительность Служение | Беседы с духовным наставником | Нравственность Мусульманина | 40 Священных Хадисов | Учусь Тахарату и Намазу



Растения из садов Священного Корана | Тасаввуф и Тарикаты | Повседневная жизнь Пророка Мухаммада (с.а.с.) | Ислам | Рамадан и Пост | Курбан | Исповедь Сатаны | Истибра

Наши книги и журнал «Золотой Родник» Вы можете приобрести, обратившись в офис, к региональным представителям, и в магазинах, продающих исламскую литературу. Вы можете заказать их наложенным платежом, позвонив по телефону, отправив заявку по почте, SMS или Интернету.

Sad Graphics

**Книги и журнал Золотой Родник можно заказать:**

Почтовый адрес: 125412 г. Москва, а/я 28 - Офис: г. Москва, м. Петровско-Разумовская, ул. Ангарская, 21
Тел / Факс: 8 (499) 9066717 - 8 (495) 7074666, 8 (964) 7818321 - www.sadpress.com / izdatelstvo-sad@yandex.ru

Издательская группа САД